Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!



# ЙӘШЛЕК

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

Шишәмбе 17 АПРЕЛЬ 1990 йыл. № 46 (7552).

Хаҡы 3 тин.

## Информацион белдереү

12 апрелдә ВЛКСМ-дың XXI съезының киске ултырышында фекер алышыуҙарҙа ЛКСМ-дың Украина Үҙәк Комитетының беренсе секретары А. Матвиенко, ВЛКСМ-дың Курск Өлкә Комитетының беренсе секретары В. Кичигин, Бөтә Союз пионер ойошмаһының Үҙәк Советы председателе И. Никитин, ВЛКСМ-дан СССР халыҡ депутаты А. Баленко, ВЛКСМ-дың Свердловск ҡалаһы Киров район комитетының секретары В. Суставов, ЛКСМ-дың Әрмәнстан Үҙәк Комитетының беренсе секретары Г. Акопян, Совет Армияһы һәм Хәрби-Диңгеҙ Флотының баш политик идаралығы начальнигы ярҙамсыһы, Бөтә Армия комсомол ойошмаларының председателе А. Решетников, Гродно ҡалаһынан 20-се урта мәктәп уҡытыусыһы А. Федута, ЛКСМ-дың Төркмәнстан Үҙәк Комитетының беренсе секретары Г. Гельдыева, Ҡара Диңгеҙ флоты политидаралығы начальнигының комсомол эштәре буйынса урынбасары С. Горбачев, КПСС Үҙәк Комитеты Политбюроһы ағзаһы, КПСС Үҙәк Комитеты секретары Е. К. Лигачев сығыш яһаны.

Съезд СССР Верховный Советында «Дәүләт, аренда, кооператив, йәмәғәт ойошмалары һәм предприятиеларынан һалым түләтеү тураһында» закон проекты тикшерелеүгә бәйле резолюция ҡабул итте.

• • •

13 апрелдә ВЛКСМ-дың XXI съезы ултырышында фекер алышыуҙар дауам итте. Ҡырғыҙ дәүләт университетының комсомол комитеты секретары А. Чукин, ВЛКСМ Үҙәк Комитеты секретары С. Смирнов, Украина ЛКСМ-ның Ворошиловград өлкәһе Свердловск ҡала комитетының беренсе секретары К. Литвинов, ЛКСМ-дың Азербайжан Үҙәк Комитетының беренсе секретары С. Алекперов, Калининград юғары инженерҙар училищеһы курсанты Е. Келлис, ЛКСМ-дың Тажикстан Үҙәк Комитетының беренсе секретары А. Якубов һәм башҡалар сығыш яһаны.

* * *

14 апрелдә ВЛКСМ-дың XXI съезы үҙенең эшен дауам итте. Фекер алышыуҙарҙан һуң ВЛКСМ Үҙәк Комитетының беренсе секретары В. Мироненко йомғаҡлау һүҙе менән сығыш яһаны.

Съезд ВЛКСМ Үҙәк Комитеты, ВЛКСМ Үҙәк ревизия комиссияһы һәм ВЛКСМ-дан СССР халыҡ депутаттары группаһы отчеттары буйынса резолюциялар ҡабул итте.

Һуңынан съезд делегаттары үҙҙәренең эшен дискуссия үҙәктәрендә һәм делегат клубтарында дауам итте.



## Йылмайыу

Радио-телевидение ни тиклем генә үҫешкән булмаһын, телефон-телеграфтан башҡа беҙҙең тормошобоҙҙо күҙ алдына килтереүе ҡыйын. «Кешеләргә бер йылы һүҙ етә» ти бит шағирҙар. Шул һүҙҙәрҙе йөрәктән йөрәккә еткереүсе ҡыҙҙарҙың береһе Өфө ҡала телефон станцияһының үҙәк телеграфында эшләй. Ул — комсомолка Зөлфиә Мәжитова. Уңған, тырыш телеграфистканың ҡул арты ла еңел, ул эшләгәндә клиенттар оҙаҡ көтөп интекмәй, һәм телефон аша яҡындары менән һөйләшеп сыҡҡас, ниңәлер уларҙың йөҙҙәре лә шатлыҡлы була. Бәлки был Зөлфиәнең сихри йылмайыуынандыр ҙа әле...

Ю. МӘҠСҮТОВ.

Р. ГӘРӘЕВ фотоһы.

# АБҘАҠҠА ҠУРҠЫНЫС ЯНАЙ!

Ҡәҙерле редакция!

Был хатты Тимур Мөхтәров яҙа. Миңә 13 йәш, 54-се мәктәптә уҡыйым. Йәй һайын оламайыма, өләсәйемә Белорет районының Абҙаҡ ауылына барабыҙ. Быйыл беҙ Абҙаҡты таныманыҡ: тауҙар шартлатылған, аҫты-өҫкә килтерелгән, ағастар һындырылған, тапалған. Ауылда һөйләйҙәр: «Могильник радиоактивных отходов төҙөйҙәр», — тип. Яңыраҡ «Магнитогорский рабочий» газетаһында «Абзаково в опасности» мәҡәләһен уҡыным.

Газетала атом станцияһы өсөн ҡырсынташ карьеры төҙөйҙәр, тип яҙғандар. Карьерҙың экология өсөн яман булыуы тураһында әйтәләр. Ололар, ағайҙар, апайҙар! Нишләп һеҙ беҙҙең турала уйламайһығыҙ? Нишләп беҙгә бысраҡ һыуҙар, онталған тауҙар, ҡырҡылған, тапалған урмандар, газланған һауа ғына ҡалдыраһығыҙ?

Тағы яуап бирегеҙ: Министерстволарҙа, Верховный Советта дошмандармы, әллә иҫәрҙәрме? Сөнки Абҙаҡта карьерҙы БАССР Министр Советының рөхсәте менән төҙөйҙәр.

Минең хатымды газетаға баҫығыҙ әле. Бәлки ололар уҡып һәм беҙҙе аңлар.

Т. МӨХТӘРОВ.

Өфө.

* * *

Абҙаҡҡа афәт янай! Быны шаштырыу тип һанамайыҡ. Хәүеф Абҙаҡта ял итеүсе һәм йәшәүселәрҙе генә түгел, Магнитогорск халҡын да һағайта.

Был турала һүҙҙәр күптән йөрөй. Ниндәй генә булып күҙ алдына баҫманы ул. Радиоактив ҡалдыҡтар ҡәберлеге йәки «АЭС». Бәлә ишегебеҙгә ябай ғына ҡиәфәттә ишек ҡағырын береһе лә һиҙмәне.

Абҙаҡ ауылы эргәһендә карьер төҙөлә. Унда атом электр станциялары төҙөлөшөндә ҡулланыла торған айырыуса ныҡлы ҡырсынташ аласаҡтар — ошо турала «Магнитогорский рабочий» газетаһы хәбәр иткәс, халыҡ тынысланып ҡалды. Ундай ғына төҙөлөштәр менән хәҙерге көндә кемде генә ҡурҡытаһың? Атом һәм химия һүҙҙәрен генә беҙ ауыр ҡабул итәбеҙ.

Ә тиктәскә генә хафаланмайбыҙ. Төҙөлөш ике йыл бара инде һәм шул арала ғына ял итеү зонаһында ҡырсынташтан торған ике тау ваҡланып бөтөрөлгән. Ә әгәр ҙә улар беҙгә радиациянан һаҡланыу ҡалҡаны булған булһа? Урал төрлө ятҡылыҡтарға бик бай, уран ятҡылыҡтары ла юҡ түгелдер. Быларҙың бөтәһен дә тикшереп, хәл итеүҙе белгестәргә тапшырайыҡ. Мин тик борсолоу ғына белдерҙем. Бәлки ул урынлылыр?

Яҡтыкүл һәм Абҙаҡ ҡаланың берҙән-бер ял итеү урыны. Күпме бында балалар дачаһы, пионер лагерҙары, ял йорттары — кем һанаған? Абҙаҡ янында ғына ММК-ның ял йорто, «Тау шишмәһе» исемле балалар дачаһы, «Метизник» ял йорто, ММЗ-ның пионер лагеры, «Орленок» ҡышҡы ял йорто, «Магнитострой» тресының «Юность» спорт лагеры, ҡала профессионалдар союзы һәм мәғариф эшсәндәре идараһы пионер лагеры, тау-металлургия, педагогия институттарының студент лагерҙары, тегеү фабрикаһының «Буревестник» ял йорттары урынлашҡан. Ә хәҙер шуларҙың эргәһендә 65 миллион һумға төшкән гигант «күршене» күҙ алдығыҙға килтерегеҙ! Карьер экологик яҡтан таҙа булырмы? Бығатиклем тауға бер генә тимер юл «үткәргәндә» нисә шартлау яңғыраны, күпме ағас юҡҡа сығарылды?

Карьерҙы эшкә индереү нимәне аңлата? Был эҙләп табыу, ваҡлау, тейәү, алып китеү. Шартлау: саң, саң, тауыш... Был ерҙәрҙә һауа, һыу ниндәй булыр?

Һыу тураһында айырым һөйләшеү кәрәк. Карьерҙа ҡазып алыуҙың «һыулы» ысулын ҡулланмаҡсы булалар. Уны ҡайҙан алырҙар? Ҡулланғандан һуң ҡайҙа ҡуйырҙар? Нисек таҙартырға?

Магнитогорск ҡалаһы һыуға бик мохтаж. Былтыр йылғаның һул яҡ ярындағы ҡала өйҙәре һыуһыҙ ҡалыуы һәм 1-се һанлы ҡала больницаһы врачтарының һыуһыҙ операциялар яһауы бөтәһенең дә хәтерендә бит.

Ҡыҙыл йылғаһына Моралҡай һәм Абҙаҡ һыуҙарын ебәреү был ҡыйынлыҡтан сығыу юлдарының береһе булып тора. Йылғаларға һыу тауҙарҙан килә. Ошо ерҙә карьер төҙөгәндәге шартлатыу һәм тау рельефын боҙоу һис һүҙһеҙ ярҙамсыл һыу килеү юлын киҫәсәк.

Кем шундай ҡурҡыныс булып етеп килгән бәлә менән янай беҙгә? Атом промышленносы министерствоһы һәм БАССР Министрҙар Советы рөхсәте менән ҡарарҙы тормошҡа ашырыусы «Камгэсэнергострой» ойошмаһы.

30 ғинуарҙа Иҫке Абҙаҡ ауылында урындағы халыҡтың йыйылышы булып үтте. Унда Магнитогорск, Белорет, Агаповка, Нуғайбәк, Верхнеуральск ҡалаларының партия һәм совет етәкселәре, шулай уҡ БАССР Министрҙар Советы һәм «Камгэсэнергострой» вәкилдәренән торған 50-гә яҡын кеше ҡатнашты.

Һөйләшеү бик етди һәм ҡәтғи булды. Һүҙ ҡаланың Абҙаҡ ауылында йәшәүселәргә ярҙам һәм ял зонаһын артабан үҫтереү тураһында барҙы. Карьер төҙөүҙе туҡтатмайынса, быларҙың береһен дә эшләп булмаясағын береһенә лә аңлатырға тура килмәне.

Ошо арала хөкүмәткә төплө һорау әҙерләнергә тейеш. Уны партияның Магнитогорск ҡала комитеты секретары И. М. Карабельщиков һәм СССР халыҡ депутаттары И. Х. Ромазан һәм В. М. Рябковтар әҙерләйәсәктәр. Бөтә Башҡортостан һәм Магнитогорск халҡына карьер төҙөүҙе туҡтатыуҙы яҡлап ҡултамғалар йыйырға саҡырабыҙ. Уларҙы редакция СССР Министрҙар Советына ебәрәсәк.

Беҙ үҙ һүҙебеҙҙе бөгөн әйтергә тейешбеҙ. Иртәгә һуң буласаҡ!

Т. ЛЕУС.

(«Магнитогорский рабочий» газетаһынан, 17 февраль, 1990).

## Өфө ҡала Советы башҡарма комитетының сираттан тыш комиссияһы ултырыштарынан һуңғы мәғлүмәттәр

Төньяҡ һыу ҡоймаһы системаһындағы һыуҙы һуңғы көндәрҙә тикшереү шуны күрһәтте: бында фенол норманан артмай. Ҡаланың көньяҡ өлөшөндә ПДК дүрт көн рәттән нуль билдәһенә яҡынлашты, ә был үҙ сиратында комиссия ағзаларында билдәле бер тынысланыу тыуҙырҙы. Әммә 16 апрелдә иртәнге ултырыштан һуң Өфө һыу каналы белгестәренең хәбәр итеүенән фенолдың ПДК-нан көтөлмәгәнсә артып китеүе билдәле булды: көньяҡ системанан төнгө сәғәт 4-тә тикшереүгә алынған һыу ПДК-ның 1-ҙән 10-ғаса күтәрелеүен күрһәтте. Өфө һыу каналы директорының белдереүендә лә шатланырлыҡ нәмә булманы, Өфө һыу каналы работниктарының бөтә был көндәрҙә әсәр һыу алыр өсөн тотонған шишмәһендә 7 ПДК-лы фенол барлығы асыҡланды.

Медицина работниктарының хәбәр итеүенсә, сифатһыҙ һыу ҡулланыу сәбәпле мендәрсә өфөләрҙең хроник сирҙәре көсәйгән. Береүҙәр аллергиянан яфалана, икенселәрҙең шикле рәүештә тамаҡтары ҡыҙарған, өсөнсөләрҙең лайлалы тиресәләре янған төҫлө. Белгестәр фенолдың түбән концентрацияһында бындай күренештәр булмаҫҡа тейеш, тип иҫәпләй. Ҡайһы бер ғалимдар был хәлдең фенол менән бәйле булмауын һыҙыҡ өҫтөнә ала, ә ниндәй ҙә булһа бүтән матдәнән тип фаразлай. Мәсьәләне йәһәт асыҡлау өсөн лаборатория шарттарында фенолды һыуҙың тәьҫирен өйрәнеү өсөн добровольцтар төркөмө булдырырға тигән тәҡдим килде. Йәмәғәтселек вәкилдәренең торбаларҙағы һыуҙа булған бөтә матдәләр спектрын йәмһәтҡә хәбәр итергә тигән талабына ҡала ғалимдары былай яуап бирҙе: һыуҙа 2 мең ингредиент бар, һәм уларҙы асыҡлау өсөн ҙур фәнни коллективтың ике ай көсөргәнешле эшләүе кәрәк.

С. ЧУДАКОВ.

# БЕРЛӘШТЕРЕЛГӘН ҠОТҠАРЫУ КОМИТЕТЫНДА

Билдәле булыуынса, 1990 йылдың мартында Өфө һыу үткәреү селтәрҙәрендә фенолдың бик күп булыуы асыҡланды. Фенолдың тупланыуы ПДК-нан тиҫтәләрсә тапҡыр артып китте. Бындай хәл көньяҡ һыу алыу урынынан үрҙә, Ҡариҙел йылғаһында теркәлде. Ҡариҙелгә ағып төшөүсе Шөгөр йылғаһында фенол тупланыуы ПДК-нан меңдәрсә тапҡырға артып китә.

«Химпром» производство берекмәһе йылғаларҙы төп ағыулаусы булып тора.

Фенолдың әсәр һыуға эләгеүе үҙе үк ҡырҡа саралар күреүҙе талап итә. Ләкин уны Өфөлә барлыҡҡа килгән хәлдәр менән берлектә баһаларға кәрәк.

**Өфөнөң төньяҡ өлөшөндә өс нефть эшкәртеү заводы һәм синтез-спирт «Химпром» берекмәләре торлаҡ йорттарға бик яҡын һалынған. Был предприятиеларҙың һәр береһендә зарарлы һәм ағыулы матдәләр: хлор, көкөрт кислотаһы, фенол, ацетон һ. б. етештерелә һәм һаҡлана. Уларҙың күбеһендә иҫкергән һәм бик ныҡ туҙған ҡорамалдар эшләй. Һәр береһендә таҙартыу ҡоролмаларының ҡеүәттәре һәм техник яҡтан йыһазландырылыуы етерлек түгел. Шуға күрә был предприятиеларҙың ағыуланған һыуҙарҙы күпләп ағыҙыуы һәм ғәҙәттән тыш хәл был предприятиеларҙың етәкселәре өсөн бик ғәҙәти хәл булып китте, улар быға йыш ҡына иғтибар ҙа итмәйҙәр.**

**Быға асыҡ миҫал — «Химпром» берекмәһендәге һуңғы хәл. Фенол «Химпром» территорияһында 1989 йылдың ноябрендә үк ағыҙылған булған, ләкин 1990 йылдың мартына тиклем был хаҡта ҡала ғәләстғрына хәбәр ителмәгән һәм «Химпром» берекмәһенең үҙенә ҡаҡлы фенолды йыйыу буйынса саралар күрелмәгән.**

**Шуға күрә Өфө халҡына хәүефләнеү өсөн бөтә нигеҙ бар: бөгөн «Химпром»да фенол, ә иртәгә? Әгәр ҙә шыйыҡ хлорҙың бер цистернаһы булһа ла аҡһа, нимә булыр? Быны күҙ алдына ла килтереүе ҡыйын, ә бындай хәлдең тегеһе ниндәй көндә булыуы ихтимал.**

**Миллионлы ҡала ситтәрендә ҙур нефтехимия производстволарының булыуы Өфө кешеләрен ҡырҡа саралар күрергә мәжбүр итә. СССР Министрҙар Советы 1989 йылдан бирле Өфө халҡын хәүефһеҙлеген тәьмин итеү өсөн саралар исемлегенә ҡылған документтарҙы ҡарауҙы һуҙа, шуға күрә хәҙер беҙ уны ҡарауҙы тиҙләтеүҙе генә түгел, бәлки, кисекмәҫтән саралар күреүҙе талап итәбеҙ.**

**Шуға күрә Өфө ҡалаһы предприятиеларының стачка комитеттары вәкилдәре инициативаһы буйынса төҙөлгән берләштерелгән комитет СССР Верховный Советынан һәм СССР Министрҙар Советынан түбәндәгеләрҙе талап итә:**

1. Өфө ҡалаһын экологик бәлә-ҡаза зонаһы тип иғлан итергә, экологик һәләкәт әҙемтәләрен бөтөрөү өсөн ашығыс саралар күрергә. Ҡала халҡының хәлен тикшереү өсөн Бөтә донъя һаулыҡ һаҡлау һәм Халыҡ-ара Ҡыҙыл Тәре эксперттарын саҡырырға.

2. 1990 йылдың 1 майына тиклем «Өфө, Благовещенск ҡалалары һәм Башҡорт АССР-ының тирә-яҡ мөхитен һаҡлау буйынса беренсе сираттағы саралар»ҙы раҫларға. Уны 1987 йылда Өфө ҡала Советы башҡарма комитеты һәм йәмәғәт ойошмалары эшләгән һәм шунда уҡ СССР Министрҙар Советы Председателе Рыжков иптәшкә тапшырған.

Был планды билдәләнгән ваҡытҡа үтәү өсөн Министрҙар Советы уны материаль һәм финанс ресурстары менән тәьмин итергә тейеш.

Башҡортостандың тирә-яҡ мөхитен һаҡлау буйынса әлек ҡабул ителгән бөтә ҡарарҙарҙы үтәргә.

3. 1990 йылдың 1 майына тиклем «Химпром» производство берекмәһен ябырға, был берекмә работниктарының социаль хоҡуҡтарын, уларҙың ғаиләләренең эш хаҡына, хеҙмәткә урынлашыуына, торлаҡҡа, льготалы пенсияларға һәм башҡаларға булған хоҡуғын «Агрохим» ассоциацияһы иҫәбенә тулыһынса тәьмин итеүҙе күҙҙә тоторға.

4. Башҡортостан АЭС-ын, Иштуған һыу һаҡлағысын һәм «Химволокно» заводын төҙөүҙе туҡтатырға, сөнки уларҙы файҙаланыуға тапшырыу Башҡортостанда экологик хәлде ҡырҡа насарайтасаҡ. Был төҙөлешкә бирелгән средстволарҙы таҙартыу ҡоролмалары төҙөүгә, халыҡты медицина яғынан хеҙмәтләндереүҙе яҡшыртыуға йүнәлтергә. Стәрлетамаҡ эргәһендә ер аҫтында атом шартлатыуҙарын әҙерләү эштәрен туҡтатырға һәм унан баш тартырға. Благовещенск БВК комбинатын ҡайтанан профилләргә.

5. Өфөлә һәм БАССР-ҙа экологик хәл тураһында мәсьәләне, Башҡортостанға вәкилдәр ебәреп, СССР Верховный Советының экология буйынса комитетында тикшерергә. Комитеттан СССР-ҙа экологик енәйәт тураһында закон булдырыуҙы һәм ҡабул итеүҙе тиҙләттерергә.

6. Экологик хәүефһеҙлек талаптарына яуап бирмәгән нефтехимия производстволарын беренсе сиратта эксплуатациянан сығарырға.

7. Республиканың Тәбиғәтте һаҡлау комитетын БАССР Верховный Советы ҡарамағына күсерергә.

8. Өфөлә һыу менән тәьмин итеүҙе тамырынан яҡшыртыу мәсьәләләр комплексын хәл итеүҙе күҙҙә тоторға.

— 1990 йылдың 1 майына тиклем һыу менән тәьмин итеүҙең ваҡытлы селтәрен ҡорорға,

— ҡаланы промзона йоғонтоһонан ситтә булған яңы һыу сығанаҡтары менән тәьмин итеүгә күсеү буйынса сәркәле эштәр башҡарырға. Төньяҡ һыу алыу урынының 2-се һәм 3-сө сираттарын төҙөүҙе 1991 йылда тамамларға.

— Һыуҙы зарарһыҙландырыуҙың яңы технологияһын, хлорлауҙы юҡҡа сығарыусы технологияны күҙҙә тоторға,

— бер йыл эсендә Павловка һыу һаҡлағысын фенол ҡушымталары бүлеп сығарыусы батҡан ағастарҙан таҙартырға, Башҡортостан йылғалары буйынса ҡыуынды туҡтатырға, уның урман хужалығын хәҙерге заман технологияһына күсерергә,

— бер йыл эсендә «Бензин» һәм «Черниковка-Восточная», пропарк станцияларын торлаҡ зонанан күсерергә. СССР Транспорт төҙөлөше министрлығына ҡурғынысы йөктәрҙе транзит менән үткәреү өсөн урау юлдар төҙәргә,

— ер аҫты һыуҙарын бысраныуҙан һаҡлауҙы тикшерергә һәм Башҡортостандың промышленность үҙәктәрен геолого-экологик картаға төшөрергә, башҡа участкаларында скважиналарҙағы һыуҙың сифатын өйрәнергә.

— Ҡушкүл ятышында нефть сығарыуҙы туҡтатырға, ул ер аҫты һыуҙарын бысрата.

1992 йылдың аҙағына тиклем Өфөнөң бөтә предприятиеларында таҙартыу ҡоролмалары һәм ҡалдыҡтарҙы күмеү, уларҙы таҙартыу өсөн полигон төҙөргә. Сүп-сар эшкәртеү заводы төҙөргә. Промышленность ҡалдыҡтарын ҡала территорияһында өйөүҙе туҡтатырға.

— Ҡариҙел һәм Ағиҙел йылғалары аша һалынған продукт үткәргестәрҙең техник торошон тикшерергә.

— Һыу үткәргестәрҙә, шишмәләрҙә һәм минераль сығанаҡтарҙа фенол һәм башҡа зарарлы матдәләр булыуына тәүлек әйләнәһенә контроль булдырырға.

9. Өфө халҡына, беренсе сиратта балаларға, йөклө ҡатындарға һәм хроник ауырыуҙарға медикаменттар, аҙыҡ-түлек санаторийҙарға һәм профилакторийҙарға путевкалар менән ярҙам итергә.

Профсоюздарҙың Башҡортостан Өлкә Советы ҡарамағында Башҡортостан санаторийҙарына 7.5 мең путевка ҡалдырырға, улар илдең башҡа регионларына китмәне.

Экологик бәлә-ҡазанан зыян күргән яңғыҙ әсәләрҙе һәм сабый балалы ҡатындарҙы эш хаҡын һаҡлап ҡалыу юлы менән эштән бушатырға.

10. Тәбиғәтте һаҡлау йәмғиәте етәкселегендә бойондороҡһоҙ экология лабораторияһын йыһазландырыуға фондтар бүлергә.

11. Башҡортостан дәүләт медицина институтына 1990—1992 йылдарҙа тамамлаусыларҙың бөтәһен Башҡортостанда ҡалдырырға. Институтта санитария врачтарын әҙерләүҙе ҡайтанан башларға, токсикология кафедраһын асырға.

12. Өфө ҡалаһында балалар өсөн күп профилле больница төҙөүҙе тәьмин итергә.

13. Санитар әҙеклек зоналарын, ПДК нормаларын ҡайтанан ҡарап сығырға, промышленность ҡалдыҡтарын өйрәнеүгә, технологик процестарҙы өйрәнеүгә ГОСТ-тар төҙөүҙе күҙҙә тоторға, расланған ПДК һәм ГОСТ нормалары булмаған аралыҡлы һәм һуңғы продукттарҙы тыйырға.

14. Өфө ҡалаһында халыҡты дөйөм диспансерлауҙы тиҙләтергә.

**Берләштерелгән комитет Дәүләт агрохимия ассоциацияһынан талап итә:**

**1. Өфө ҡалаһына һәм халҡына килтерелгән бөтә зыянды тулыһынса ҡапларға, Тәбиғәт мөхитен ҡайтанан культуралаштырыу үткәрергә.**

**2. Ассоциация иҫәбенә Өфөнөң дауалау-профилактика учреждениеларын һәм санэпидемстанцияларын диагностик лаборатория ҡорамалдары менән йыһазландырырға.**

**3. Өфөнөң һәр ғаиләһен көнкүреш «Родничок» фильтрҙары менән тәьмин итергә.**

**4. «Агрохим» средстволарына Өфө халҡының һаулығын реабилитациялау буйынса үҙәк төҙөргә.**

**Йәмәғәт ойошмаларының берләштерелгән комитеты ғәйеплеләрҙе яуаплылыҡҡа тарттырыуҙы талап итә:**

**1. «Химпром» производство берекмәһе работниктарын, берекмә директоры, баш инженеры В. Я. Железняк һәм Терентьев иптәштәрҙе эштән бушатырға һәм енәйәт яуаплылығына тарттырырға.**

**2. Санитария-эпидемиология хеҙмәт работниктарын, Республика СЭС-ының баш комиссария врачы Г. Д. Миннинды, Өфө ҡалаһының баш санитар врачы А. Н. Хәбибуллинды, Өфө ҡалаһының Орджоникидзе районы баш санитария врачы Л. Х. Бәхтийәрованы эшенән бушатырға.**

**3. БАССР дәүләтте һаҡлау буйынса дәүләт комитеты етәкселәрен, В. Т. Сафаров, С. В. Куршаков, А. Г. Ғәләлетдинов иптәштәргә ышанмау белдерергә.**

**4. Халыҡҡа дөрөҫ информация бирмәүҙә ғәйепле кешеләрҙе — партия-хөкүмәт аппараты вәкилдәрен, массовый-информация работниктарын, врач-гигиенистарҙы (Ф. Ғ. Мырҙаҡаев, Г. Г. Максимов, Л. М. Карамова).**

Республика һәм ҡала властарынан даими һәм тулы экологик билдәләлек талап итергә.

Берләшкән комитет Өфөлә экологик хәл буйынса хөкүмәт комиссияһының етерлек тәрән баһа бирмәүе менән борсолоу белдерә. Бындай баһа ҡала йәмәғәтселеге алдында һәм телевидение буйынса В. К. Гусев, Н. М. Ольшанский, А. Ф. Кондрусев сығыштарында яңғыраны.

### Ғафури районы Юлыҡ урта мәктәбе XI класс уҡыусыларының республика урта мәктәптәрен тамамлаусыларға

# МӨРӘЖӘҒӘТЕ

Беҙ Н. В. Бикбулатовтың «Совет Башҡортостаны»ндағы (25.02.1990 й.) «Башҡортостан башҡортһоҙ ҡалырмы?» тигән, шулай уҡ «Йәшлек»тә сыҡҡан байтаҡ авторҙарҙың һуңғы 10 йыл эсендә башҡорттарҙың республиканан күпләп ситкә сығып китеүҙәре тураһындағы мәҡәләләрен тәрән борсолоу менән уҡып барабыҙ. Әгәр 1926 йылда республиканан ситтә йәшәүсе башҡорттар ни бары 12,4 процент ҡына булһа, 1989 йылғы мәғлүмәт буйынса был һан 40,3 процентҡа еткән икән. Иҫ китерлек бит! Милләтенең яҙмышы, үҙенең киләсәк тормошон ҡайғырта белгән һәр йәш кешене битараф ҡалдырырға тейеш түгел был һан.

Әгәр хәл артабан да шулай дауам итһә, беҙҙең быуын ҡартайыуға, үҙенең киләсәк быуындары хаҡына йәнен аямай һуғышып һаҡлап алып ҡалған ғәзиз атай-олатайҙар илендә кемдәр ҡалыр? Тәбиғәтенең матурлығы буйынса Швейцарияға тиңләштереп йөрөтөлгән атай-салыбыҙға кемдәр хужа булыр? Уның бөтмәҫ-төкәнмәҫ байлыҡтарына кемдәр кинәнер, кемдәрҙелер көнләштерерлек бай тарихлы милләтебеҙ совет осоронда юҡҡа сығырмы? Сөнки үҙ иленән, теленән һәм мәҙәниәтенән айырылған кеше ниндәй халыҡ вәкиле булыуын онота, ундай кеше милләтенең ағзаһы булыуҙан туҡтай.

Башҡа халыҡтар үҙҙәренең ата-бабалары төйәгенә ынтылып ятҡан дәүерҙә, ниңә беҙ олатайҙарҙан беҙгә мираҫ булып ҡалған йорт-илебеҙҙе ятлар ҡулына ҡалдырып, ситкә сығып китәбеҙ? Былай итеп үҙебеҙҙең тамырыбыҙға үҙебеҙ үк балта менән сабыуыбыҙҙы аңлау дәрәжәһенә етә алырбыҙмы берәй ваҡыт?

Тиҫтерҙәребеҙ! Республиканан ситкә сығып китмәйенсә лә үҙебеҙҙә уҡырға, эшләргә, һәйбәт тормош ҡорорға мөмкинлектәр тыуҙырайыҡ. Хәҙерге үҙгәртеп ҡороу осоронда бындай көрәшкә юл асыла.

Беҙ, йәштәр, — милләтебеҙҙең киләсәге. Бай, мул тормошто йәнтөйәгебеҙҙә үҙебеҙ төҙөйөк. Кеше усағына торғына йылынырға әҙер тормайыҡ. Ниндәй генә итеп маҡтаһалар ҙа, сит-ят илдәр барыбер тыуған ил булмаясаҡ. Тиҫтерҙәребеҙ! «Бәхет» эҙләп ситкә сығып китеүҙе туҡтатайыҡ! Республиканы ташлап китмәү генә түгел, быға тиклем сит өлкәләрҙә йәшәүселәрҙең тыуған төйәктәренә ҡайтып тормош ҡороуҙарына ярҙам итәйек. Башҡортостаныбыҙҙы милли-территориаль республика булараҡ һаҡлап ҡалыуҙың был иң дөрөҫ юлы.

Союздаш республика статусы алыу өсөн дә бергәләп көрәшәйек. Был статусты алыу-алмауыбыҙ ҙа иң тәү төп халыҡ — үҙебеҙҙән тора. Союздашлыҡ статусы шулай уҡ Башҡортостанда йәшәгән башҡа халыҡтарҙың да көнкүрешен яҡшыртыу өсөн кәрәк.

**Юлыҡ урта мәктәбе уҡыусылары:**

**Ф. БАСИРОВ, З. САТТАРОВА, Р. КИНЙӘҒОЛОВА, Г. ЮЛБАРИСОВ һәм башҡалар. (Бөтәһе 24 ҡултамға).**



# БАШҠОРТОСТАНДА ЕР ТЕТРӘҮ БУЛЫРМЫ?

ӘГӘР ҙә был һорауға вуз йәки мәктәп дәреслектәренән яуап эҙләһәң, унда бер ниндәй яуап табып булмай. Әйтергә кәрәк, ер тетрәү беҙҙең планетаның хәҙерге этабында уның тәбиғи хәле булып тора.

Танылған сейсмолог А. П. Орловтың тикшеренеүҙәренә тиклем, Алтай тауҙарынан көнбайыш яҡта ер тетрәү «булмай» тигән фекер бар ине. Уралда ер тетрәүҙәр булыуы тураһында тәүге фекерҙәр 1873 йылда әйтелде. А. П. Орлов был фекергә архив документтарын һәм башҡа сығанаҡтарҙы өйрәнеү нигеҙендә килде. XIX быуат аҙағында И. В. Мушкетов менән берлектә А. П. Орлов төҙөгән каталогта 1788 йылдан алып 1885 йылға тиклем осорҙа Уралдағы ер тетрәүҙәр сағылыу тапты.

1913 йылда Екатеринбургта (хәҙерге Свердловск) асылған сейсмик станция Уралда ер тетрәүҙәрҙе системалы теркәй бара. Һуңғы 200 йыл эсендә Уралда һәм Урал алдында 50-гә яҡын ер тетрәү теркәлгән. Ҡайһы бер тикшеренеүселәрҙең фекеренсә, ер тетрәүҙәрҙең күпселеге тектоник факторҙар менән аңлатыла, ер тетрәүҙәр кешенең хужалыҡ эшмәкәрлеге, тауҙарҙа промышленность шартлатыуҙары арҡаһында була. Сибай ҡалаһында даими һелкенеүҙәр булыуы билдәле. Ул ҡаланың торлаҡ йорттары эргәһендә карьер эсендәге шартлатыуҙар менән аңлатыла. Бында иҫке йорттоң ишелеү осрағы билдәле. Яһалма ер тетрәүҙең көсө 3—4 баллдан артмай. Әммә улар тағы ла көслөрәк тектоник ер тетрәүҙәрҙең сәбәбе була ала. Бейек биналар төҙөгәндә быны иҫәпкә алырға кәрәк.

Урал һәм Урал алды сиктәрендә Урта Урал, бигерәк тә уның төньяҡ өлөшө, сейсмик активлыҡ менән айырылып тора. Бында 6 баллы ер тетрәү теркәлгән. 1892 йылдың 10 июлендә Екатеринбургтан 50 саҡырым көньяҡтараҡ, 1914 йылдың 17 авгусында Билимбай районында (Свердловскиҙан 60 саҡырым көнбайыштараҡ) ер тетрәүҙәр теркәлгән. Һуңғыһының көсө 6 балға еткән. Ул хәҙерге Свердловск, Пермь өлкәләре, шулай уҡ Башҡортостандың бер өлөшөн үҙ эсенә алған. Күп һанлы биш һәм дүрт баллы ер тетрәүҙәр билдәле. 1911 йылдың февраль аҙағында Пермь губернаторы Эске эштәр министрына, 21 февралдә иртәнге сәғәт 11-ҙән 22 февралдә иртәнге сәғәт 7-гә тиклем губернаның дүрт ауылында ваҡыт-ваҡыты менән ер һелкенеүе һиҙелгән, тип яҙа. Ер һелкенеүҙең бишеһе ярайһы уҡ көслө булған. Ағас йорттарҙа төрлө тауыштар ишетелгән. Профессор А. А. Никонов фекеренсә, был ер тетрәүҙең көсө 5—6 балға еткән.

**Көньяҡ Урал һәм Урал алды Урта Уралға ҡарағанда әллә ни сейсмик түгел. Бында Кундравы (1901 йыл), Ҡыштым (1836 йыл) районында 4—5 баллы, 1837 һәм 1901 йылдарҙа Златоуст районында 3—4 баллы ер тетрәүҙәр билдәле. Бәләбәй районының Батырсы ауылы (1866 йыл), Өфө районының Ерош ауылы эргәһендә 3—4 баллы ер тетрәүҙәр теркәлгән.**

Көнбайыш Башҡортостанда ер аҫтындағы бушлыҡтарға тау тоҡомдарының ишелеүе арҡаһында барлыҡҡа килгән ер тетрәүҙәр билдәле. 1893 йылда Өфө эргәһендәге Вавилово ауылы янында ер ишелеүе теркәлгән. 1922 йылдың яҙында Ауырғазы районында Бишҡайын ауылы эргәһендә крәҫтиән йортон ер «йотҡан». Благовещенск ҡалаһында һыйыр торған һарай убыла. Дыуан, Иглин, Ҡырмыҫҡалы, Ауырғазы, Туймазы райондары ерендә ер убылыуҙар теркәлгән.

М. Моталов мәғлүмәттәренә ҡарағанда, көнбайыш Башҡортостан территорияһында XX быуатта кәм тигәндә 1000 ер убылыу осрағы булған.

Ер тетрәүҙең тупраҡ шыуышыу арҡаһында ла булыуы ихтимал. Еүеш балсыҡлы ҡатламдарҙа ятҡан тау тоҡомдары тигеҙлеген юғалта һәм ваҡыт-ваҡыт йылға йәки соҡор яғына шыуыша. Шул саҡта һиҙелер-һиҙелмәҫлек ер тетрәү була. Мәҫәлән, Өфө ҡалаһында 1990 йылдың 5 февралендә иртәнге 10 сәғәт 25 минутта Көнкүреш яғынан хеҙмәтләндереү министерствоһы бинаһында һиҙелер-һиҙелмәҫлек бер һелкенеү булған. Бындай күренештәр Бөгөлмә—Бәләбәй ҡалҡыулығында, Дим, Миәкә, Мәләүез, Слак, Ҡарамалы һәм башҡа йылғалар тирәһендә күҙәтелә.

А. Я. Левицкий мәғлүмәттәренә ҡарағанда, 1879 йылда Стәрлетамаҡ районының Беис ауылы эргәһендә ер ишелеүе булған. Ике тапҡыр ер һелкенеүенән һуң ауылдан 1100 метр алыҫлыҡта 120 метр ҙурлыҡта соҡор барлыҡҡа килгән. Урман үҫкән участка шыуыша башлай, ләкин ағастар убылғанға тиклем һыу урғылып сыға. Шау-шыу был ауылда ғына ишетелә. 1885 йылда Ырымбур эргәһендә ер убылыуы арҡаһында барлыҡҡа килгән ер тетрәү билдәле.

Алабуғала 17 апрелдә 5 сәғәт 22 минутта булған ер тетрәүе айҡанлы (көсө 6 балл) көньяҡ Урал алды һәм Уралдың бигүк сейсмик булмауы тураһында сейсмологтарҙың фекерен ҡайтанан ҡарап сығырға тура килә. Алабуға ер тетрәүе ваҡытында ер һелкенеүе шулай уҡ Яр Саллы, Менделеевск ҡалаларында һәм шулай уҡ Татарстандың башҡа ауылдарында һиҙелә. Һуңғы 75 йыл эсендә был көнсығыш Европа платформаһының көнсығыш өлөшөндә, моғайын, иң көслө ер тетрәүҙер. Ошондай уҡ ер тетрәү Әлмәт районында, 1914 йылда теркәлгән «Татнефтегеофизика» тресы мәғлүмәттәренә ҡарағанда, Татарстандың нефть райондарында ер һелкенеү бер нисә тапҡыр була. Бында нефть ятҡылыҡтарын эшкәртеү һәм уларҙың йышлығы араһында билдәле бәйләнеш күҙәтелә. Бында шуны билдәләргә кәрәк, күтәренке сейсмик активлыҡ райондары теҙелеп ятҡан Татарстан һәм Башҡортостан атом электр станцияларынан сағыштырмаса алыҫ түгел. Был атом станциялары төҙөү өсөн һайлап алынған урындың хәүефле булыуы тураһында һөйләй.

СССР-зың Европа өлөшөндәге ер тетрәүҙәр элек сейсмологтарҙы бер ваҡытта ла борсоманы. Проектлаусы инженерҙар, төҙөүселәр бындай күренешкә иғтибар итмәне. Был территория сейсмик район карталарында аҡ тап булып ҡала, йәғни сейсмик яҡтан хәүефһеҙ. Ғәмәлдәге төҙөлөш нормалары ер тетрәү көсө 7 балл булғанда ғына күҙҙә тота. Билдәле булыуынса, ер тетрәү көсө 6 балл булғанда биналарҙа һәм ҡоролмаларҙа һәр төрлө ваҡ ярыҡтар барлыҡҡа килә, штукатуркалар ҡубып төшә. Ләкин эре панелле йорттар һәм ҡатмарлы инженер ҡоролмалары төҙөлгән саҡта хатта көсө 3—4 баллдан артмаған ер тетрәүҙәр ҙә үҙен ярайһы уҡ ныҡ һиҙҙерә.

Көсө 6 балл булған ер тетрәүҙәр Башҡортостанда һәм Уралда инструменталь ысул менән теркәлмәгән. Ә хәҙер Башҡортостанда сейсмик станция асыу бик кәрәк. Станцияны асыу Күгәрсен районында планлаштырыла ине. Ләкин был идея СССР Фәндәр академияһының Башҡортостан филиалы етәкселеге яғынан яҡлау тапманы. Чернобыль, Әрмәнстан, Тажикстан ваҡиғалары һәм Алабуғалағы ер тетрәү сейсмик станция асыу мәсьәләһен ыңғай хәл итеү кәрәклеген раслай.

**Р. ШӘКУРОВ,**
**Геология институты хеҙмәткәре.**

# *Хеҙмәтенә күрә — хөрмәте*

Һәр һыйырҙан тәүлегенә — 16,5 килограмм һөт. «Өфө» тәжрибә-производство хужалығында ошо көндәрҙә бына шуға өлгәштеләр. Был үткән йылдың ошо осоронa ҡарағанда юғарыраҡ.

Уңыштар тураһында һөйләп, директор Ғамил Әмирович Баһаүетдинов былай ти:

— Мин килгәнгә саҡлы хужалыҡта һәр һыйырҙан йылына 3500 килограмм һөт һауып алғандар. Һауынсыларҙың эш ҡалдырыуы арҡаһында, һыйыр һауылмау осраҡтары йыш ҡабатланған. Беҙ эште хеҙмәт тәртибен нығытыуҙан башланыҡ. Малсыларҙың, һауынсыларҙың хеҙмәт хаҡы артты.

Бында бөтәһе 300 һауын һыйыры аҫырала. Уҙған йылда уларҙан 16628 центнер һөт һауылған. Был 60 тонналы утыҙлап тимер юлы цистернаһы тигән һүҙ.

Һуңғы йылдарҙа, ҡоролоҡ булыуына ҡарамаҫтан, «Өфө» тәжрибә-производство хужалығы эшсәндәре мал ҡышлатыуға ныҡышмалы әҙерләнәләр. Һәр малға баланслаған аҙыҡ бирәмеге норма буйынса бирелә. Һыйырҙарҙы эсертеү, ял иттереү режимдары, һауыу графигы теүәл үтәлә.

Ферма эшсәндәре 1985 йылдан бирле коллектив подряд нигеҙендә эшләй. Был ысул матди ҡыҙыҡһыныуҙы арттырыуға мөмкинселек тыуҙырҙы. Малсыларҙың айлыҡ хеҙмәт хаҡы 380 һумдан кәмемәй. Машина менән һауыу оҫталарының хеҙмәт хаҡы иһә 700 һумға етә. Хеҙмәтенә күрә — хөрмәте, тиҙәр халыҡта. Мәҫәлән, тәжрибәле һауынсылар Вәлиә Смольникова, Зәримә Вәлиева үткән йылда һәр һыйырҙан 6177 килограмға тиклем һөт һауып алыуға иреште.

Егерме йылға яҡын малсылыҡта эшләгән, «Намыҫлы хеҙмәт өсөн» миҙалына лайыҡ булған Виктор Савельев, йәштәрҙән Рәфил Рафиҡов, Рәжәп Әсәҙуллин, Абдулла Камаловтар ҙа — ферманың ғорурлығы.

**Ә. СӨЛӘЙМӘНОВ.**



**ҺҮРӘТТӘРҘӘ:** Виктор Савельев; Өфө тәжрибә-производство хужалығының алдынғы һауынсыһы Вәлиә Смольникова.

Өфө районы.

# ТҮҘЕМДЕҢ ДӘ СИГЕ БУЛА

**Борғатья ауылы халҡы 4 мартта һайлауға барыуҙан баш тартҡан. Нимә сәбәпсе булған һуң был ғәҙәттән тыш ваҡиғаға? Эйе, быны ғәҙәттән тыш ваҡиға, тип атап яңылышмайымдар, сөнки ауылда бөтә ҡыйынлыҡтарҙы сабыр үткәрергә, яҙмыш күсәктәренән һуң эйелгән башын яңынан юғары күтәрергә өйрәнгән кешеләр йәшәй. Улар калаларҙағы сыуалыштарҙы ғәжәпләнеп күҙәтә лә үҙенең мәшәҡәтле тормошон түҙем генә дауам итә бирә. Әллә үҙгәртеп ҡороу елдәре ауылдарға ла килеп еттеме? Күрәһең, шулай. Борғатья үҙгәртеп ҡороу заманында артта һөйрәлергә теләмәй.**

БОРҒАТЬЯ заманында модаға инеп киткән үҙәкләштереү ҡорбанына әүерелгән. Ауылды «Мәсәғүт» совхозының Мәләкәс бүлексәһе менән берләштереп, һөтсөлөк һәм сусҡасылыҡ фермаларын бөтөргәндәр. Бында электән килгән эҙбиҙ сығарыу, йәшелсә үҫтереү туҡтап ҡала. Ә был тармаҡтарҙа эшләүселәр ни хәлдә ҡалғандар һуң, тип һорарһығыҙ. Шундай «бөйөк пландар» тормошҡа ашырылғанда, һауынсы менән сусҡа ҡараусы кеүек «винтиктар» иҫкә алына тиме ни? Улар «юғары аңлылыҡ» күрһәтергә һәм күрше ауылға йөрөп эшләргә тейеш була. Нимә ҡылаһың, башты ташҡа бәреп булмай. Борғатьялар ҙа баштарына төшкән ауыр яҙмышты ҡабул итәләр. Тик бөтәһе лә түгел. Күпләп ситкә сығып китә башлайҙар. Ауылда өлкән йәштәгеләр генә ҡала. Хәҙер килеп, борғатьяларҙың совхоздан айырылып сығырға теләүе тураһында һөйләшкәндә, совхоз директоры Б. И. Ярушин, унда пенсионерҙар ғына ҡалған, киләсәге юҡ ул ауылдың, тип иҫбатларға тырыша.

Директор шулай тигәс, мин тәҙрәләре ергә һеңеп барған, ҡапҡа-ҡоймалары емерелгән өйҙәр күрермен тип уйлағайным. Ә ауыл бирешмәгән әле. Матур-матур йорттар ҙа күҙгә салына. Күбеһенең тәҙрә ҡапҡастары, карниздәре семәрләп биҙәлгән. Өйҙәр тыш яҡтан йоҡа таҡта менән көпләнеп, һәйбәтләп буялған. Иҫке йорттар ҙа бар, әлбиттә. Тик дөйөм тәьҫирҙе бейек, ҙур, ныҡлы йорттар тыуҙыра.

Эйе, борғатьялар совхоздан айырылып сығып үҙҙәрендә ферма төҙәүҙе, ҡайҙалыр күршегә йөрөп түгел, ә үҙ тупрағында эшләүҙе күҙҙә тоталар. Ауылдың бөтөүенә юл ҡуймаҫҡа ынтыла улар.

—Беҙҙең 800 гектар еребеҙ бар, был — ҙур байлыҡ. Үҙ еребеҙҙә үҙебеҙ көн күрергә теләйбеҙ,— ти «Ағиҙел» берекмәһе Мәсетле филиалының Борғатья бүлексәһе эшсеһе Радик Кәримов.

— Нисәмә йылдар буйына бөтә ҡаралтылар Мәләкәстә генә төҙөлә. Гараж, клуб, мәктәп, торлаҡ йорттар... Ә беҙгә бер нәмә лә тәтемәне. Күптән түгел юл һалдылар. Уныһын да район Советы депутаты Чубаров (элекке саҡырылыш Советынан) юллап эшләтте тип, уға Илгиз Ғәләүев ҡушыла.

— Беҙ Мәләкәҫкә йөрөп фермала, баҫыусылыҡта, төҙөлөштә эшләйбеҙ, ә эшебеҙ күренмәй. Мәләкәҫ халҡында, борғатьялар булдыҡһыҙ, тигән фекер тыуҙырырға, ике ауылды бер-береһенә ҡаршы ҡуйырға тырыша бюрократтар,— ти Зәбир Садиҡов.

Ысынлап та, Мәләкәҫ кешеләрендә шундай фекер тыуған. Бүлексә контораһында бер төркөм кеше менән һөйләшергә тура килде. Улар, борғатьялар, баҫыу эшенең рәтен белмәй, барыбер киренән беҙгә ҡушылырға мәжбүр буласаҡтар, ти. Шунда уҡ «Мәсәғүт» совхозы директоры Б. И. Ярушин менән әңгәмәләштек. Ул да: «Әйҙә, айырылып ҡараһындар әле, күп тә үтмәҫ, кирегә аяҡҡа килеп йығыласаҡтар»,— тип лаф ора. Ә ни өсөн айырылырға теләйҙәр һуң улар, тигән һорауыма, демократия, бит, тип кенә ҡуйҙы.

Ә Борғатьяла ныҡ торалар. «Хәҙер етәкселәр килеп ҡурҡытып киткәнгә шөрләп ҡала торған заман түгел»,— тине, йәш кенә бер егет.

ЭЙЕ, ТҮҘЕМДЕҢ ДӘ сиге була. Борғатьялар һуңғы сиккә килеп еткән. Йыйылышта ҡарар сығарып, совхоз етәкселәре алдына мәсьәләне ҡабырғаһы менән ҡуйыуҙары юҡҡа ғына түгел. Совхозда ауылдың талабын ҡабул итергә мәжбүр булғандар. Дөйөм йыйылыш ҡарарын район Советы хупланған. Бөтә документтар БАССР Министрҙар Советына ебәрелгән. «Республика хөкүмәте хәл итһәс, РСФСР, унан һуң СССР Министрҙар Советтарында ҡараласаҡ әле ул мәсьәлә. Шунан һуң ғына айырылып сығырҙар»,— тип арҡаһын ныҡҡа терәй Б. Н. Ярушин.

Директор хаталана. Совхоздан ауылдың айырылып сығыу мәсьәләһен Агропромсоюз ҡарап хәл итергә тейеш. Унан һуң ул БАССР Министрҙар Советында раҫлана. Нисек кенә булмаһын, мәсьәләне хәл итеүҙе оҙаҡҡа һуҙырға уйлайҙар совхоз етәкселәре.

Бына яҙғы сәсеү мәле лә морон төбөндә генә. Борғатья ерҙәренә игенде кем сәсер? Ә ҡайҙа орлоҡ, ҡайҙа техника? Совхоз ҡулында. Бына шуға ла совхоз етәкселәре ҡаты һөйләшә.

Ауыл халҡы мәсьәләнең хәл ителеүен тауышһыҙ-тынһыҙ ғына көтөп ятырға йыйынмай. Хәҙер буласаҡ хужалыҡтың етәксеһен һайлау хаҡында ҡайғырталар Мәләкәҫтә. Борғатьяның үҙендә лидер булырҙай кеше юҡ, тип белдерәләр. Ә, ныҡлабыраҡ ҡараһаң, барҙыр! Бәлки, етәксене конкурс иғлан итеп һайларға кәрәктер. Бөтәһен дә ер-яңынан ойоштороға тура киләсәк бит, тимәк, булдыҡлы ойоштороусы кәрәк.

Шуныһы мөһим, ауыл кешеләрендә эштең барып сығасағына ышаныс көслө. Ситкә таралған кешеләрҙең дә кире ҡайтасағына икеләнмәй улар. Себерҙән алты ғаилә әйләнеп ҡайтты инде. «Ир-атҡа эш буласаҡ, ҡатын-ҡыҙға ғына башта ҡыйынғараҡ төшәр. Ләкин балалар баҡсаһы, ашхана асылһа, башҡа саралар ҙа күрелһә, ҡатын-ҡыҙға ла эшләргә мөмкинлек тыуасаҡ»,— ти ир-ат. Улар совхоз директорының, киренән беҙҙең аяҡҡа килеп йығыласаҡтар, тигән һүҙҙәрен көләмһерәп ҡабатлайҙар. «Бына ике йылдан килерһегеҙ, ул ваҡытҡа инде беҙ үҙ хужалығыбыҙҙы аяҡҡа һалып, ныҡлы тормош көтәрбеҙ»—тип дәртләнәләр.

— Яман шеш булып ҡабарҙы шул бәләкәй ауылдар проблемаһы. Шештең ҡасан да бер шартлаясағын көтәргә кәрәк ине, бына ул шартланы,— ти совхоздың яңы һайланған партком секретары Р. Ш. Мөхәмәҙиев. Ул рухы, күңеле менән борғатьялар яғында.

ЭЙЕ, ҮҘӘКЛӘШТЕРЕҮ, ауылдарҙың береһен бөтөрөп, икенсеһен ҙурайтыу үҙен аҡламаны. Хәҙер халыҡтың үҙаллы тормошҡа ынтылышына яҡ салмаҫҡа, киреһенсә, төрлө юлдар менән ярҙам итергә генә кәрәк. Борғатьялар бына шундай ярҙамға мохтаж.

**Г. РИЗУАНОВА.**

Мәсетле районы.

Бүздәк районының «Ҡыҙыл байраҡ» колхозында йәштәрҙе ауылда ҡалдырыу, ҡыҙҙарға эш урыны булдырыу өсөн йоғонтоло саралар күрелә. Мәҫәлән, Түрәш ауылында Туймазы тегеү берекмәһенең филиалы асылды. Унда 18 ҡатын-ҡыҙ эшләй. Күбеһе йәштәр.

ҺҮРӘТТӘ: тегенсе-мотористкалар Әлмирә Баҡыева, Рима Юнысова һәм Альмира Ғәлләмова.

М. РТИЩЕВ фотоһы.

# Ауылым-яҙмышым

## Ҡайтығыҙ, райондаштар!

Мин 1983 йылға тиклем газеталарға мәҡәләләр яҙыштыра инем. Урындағы етәкселәргә уларҙың ҡайһы берҙәре оҡшаманы һәм шуның ҡорбаны булып ҡалдым. Дөйөм эш стажым утыҙ өс йылдан ашыу. 25 йыл география уҡыттым. Ҡартлыҡ пенсияһына хәтлем ете йыл йәшәргә, эшһеҙ интегергә тура килә. Бында ниндәй ул бюрократик аппарат тигәндәре.

Быныһы үҙ хәлем менән таныштырып үтеү генә. Ә ҡулыма яңынан ҡәләм алыуымдың төп маҡсаты — тыуған төйәктәрен ташларға мәжбүр булып, ситкә таралып бөткән райондаштарҙы киренән ҡайтырға өндәү. Беҙҙең Архангель районында ауыл халҡының ситкә китеүе 50—60-сы йылдарҙа көсәйгәндән-көсәйә барып, артабан тотош ауылдар юҡҡа сыҡты. Яланйылға, Стариков, Русский, Приображенка, Троицк, Петропавловка, Журавлиха, Гусиха, Мальковка, Асы һәм башҡа бик күп ауылдар урынында хәҙер кесерткәндәр ҡотороп үҫә.

Был аяныслы хәлдең сәбәбе билдәле. Бәләкәй ауылдарҙа медпункт, магазин, клуб, мәктәптәрҙе яптылар. Эре ауылдарҙа ла хеҙмәт кешеһе өсөн әллә ни шарттар тыуҙырылманы. Ауылдарҙың иҫән ҡалғандарын һаҡлау өсөн нимәләр талап ителә һуң?

Беренсенән, төҙөлөш материалдарына булған ҡытлыҡҡа сик ҡуйырға кәрәк. Районға кирбес заводы төҙөргә ине. Быны өсөн бөтә мөмкинлектәр ҙә бар.

Хәҙерге ваҡытта район төҙөлөш материалдарын ситтән ташый. Йорт һалып инеү — ҙур проблема. Ә бит ағас үҙебеҙҙә лә юҡ түгел. Әгәр леспромхоз, лесхоз халыҡтың заказы буйынса буралар бураһа, йорттар эшләһә, ниндәй һәйбәт булыр ине. Архангель леспромхозы менән лесхозы әле нимә менән шөғөлләнә һуң, тиерһегеҙ. Улар бына тигән шәп кеүек бүрәнәләрҙе быҫҡылап, ерйәлек таҡта әҙерләүҙән бушамай.

Ауылда донъя көтөүе ауыр. Утың мәсьәләһен генә алайыҡ. Леспромхоз, совхоз, колхоз үҙҙәренең ҡеүәтле техникаларын производствола ҡуллана, план үтәй. Халыҡҡа иһә транспорт менән ярҙам итә алмайҙар. Үҙған йылдарҙа шәхси хужалыҡтарҙа аттар бөтөрөлмәгән булһа, ниндәй яҡшы булған булыр ине. Йылҡы малы аҫыраусыларға ҡарата хаслыҡ ҡылып, ун биш төүлек эсендә аттарын иткә тапшырырға мәжбүр иткәнлектәрен уйлаһаң, әле лә йөрәк әрней. Бындай ҡыҫым аҫтында ауыл ерендә йәшәп булмай, тип күптәр, ваз кисеп, ситкә сығып киттеләр. Дөрөҫ, I—II группа инвалидтар, ялынып-ялбарып, ат торорға рөхсәт ала. Ә башҡалар? Теләгән һәр кем ат аҫырарға хаҡлылыр! Бына ошоно ныҡлап законлаштырыһы ине. Ул сағында утын-бесән килтереү проблема булыуҙан туҡтар ине.

Йәнә килеп, ауылда йәшәүселәргә магазиндар, көнкүреш предприятиелары кәрәк. Больницалар һалырға, аптекалар асырға ваҡыт. Пекарняларға мохтажлыҡ ҙур.

Тағы килеп, бәләкәй ауылдарҙа, файҙаһыҙ, тигән һылтау аҫтында, мәктәптәрҙе яптылар. Балаларҙы ҙур ауылдарҙа уҡытыу иһә үҙе бер ҙур бәләгә әйләнде. Мәктәбе булһа, интернаты юҡ, ашханаһы юҡ, балаларҙы ташыу өсөн транспорт хаҡында әйтеп тораһы ла түгел. Райондағы ун урта мәктәптең өсөһө — Абзан, Оҙондар, Аҙау урта мәктәптәре ишелеп төшеү хәлендә тора. Был ауылдарҙа башҡорттар йәшәй. Унар-егермешәр йыл юллап та, башҡорттарға мәктәптәр төҙөтөп булмай.

Аҙаҡ килеп, кадрҙар мәсьәләһе. Сер түгел, Архангель районы ситтән килгән белгестәр иҫәбенә йәшәй. Улар йыш алмашына. Килеүселәргә ҡарағанда, китеүселәр күп. Килгәндә сумаҙан тотоп килһәләр, киткәндә бер нисә автомашинала төйәнеп китәләр. Урындағы халыҡтан белгестәр әҙерләү хаҡында ҡайғырта башларға ваҡыттыр, минеңсә.

Хәҙер Архангель районы аша «Белорет—Ҡарлыман» тимер юлы үтә. Юл аҙабы — гүр ғазабы, тип зарланаһы юҡ. Шулай ҙа китеүселәр һаман күп. Ниңә? Дөрөҫөн әйткәндә, кешеләргә яҡшы мөнәсәбәт булмауҙан, ауылдың, хужалыҡтың киләсәге һиҙелмәүҙән. Борондораҡ механизация, электрификация, химизацияһыҙ ҙа, зоотехника, агрономия тигән нәмәләрҙе ишеткәндәре лә булмаһа ла, иген үҫкән, мал үрсегән. Сөнки халыҡ ергә үҙ ере итеп, хужаларса ҡараған. Хәҙер иһә үҙ еребеҙҙә үҙебеҙ килмешәк кеүек йәшәйбеҙ, һәр урында хужаһыҙлыҡ хөкөм һөрә. Ҡеүәтле механизм эшләп тора, ә эргәһендә эшселәр кәрт һуға. Көндөҙҙәрен дә бағаналарҙа электр лампочкалары яна. Күпме ашлама әрәм-шәрәм ителә, ҡайҙа ҡарама, ауыл хужалығы машиналары тырым-тырағай тутығып ята. Ерҙең ҡәҙере юҡлығын телгә алып та тормайым.

Райондаштар, үҙебеҙгә кире ҡайтығыҙ, ер-һыуға, урманға, ауылдарға хәстәрлекле ҡулдар кәрәк. Балалар хаҡына, киләсәк быуын хаҡына ҡайтығыҙ. Бергә-бергә донъя көтәйек, тормошто юлға һалайыҡ. Заман беҙҙән аш көтә, дуҫтар!

**Ф. САДИҠОВ.**

Архангель районы, Аҙау ауылы.

БЫНА ике тиҫтә йылдан ашыу инде, матбуғат биттәрендә «перспективаһыҙ», «ваҡ» ауылдарға бәйле проблемалар тикшерелә. Һуңғы ваҡытта «ташландыҡ» ауылдар ҙа телгә алына башланы.

Баймаҡ, Ауырғазы, Туймазы һәм башҡа ҡайһы бер райондарҙа 1985—1989 йылдарҙа үткәрелгән социологик тикшеренеүҙәр ваҡ ауылдарҙы хеҙмәтләндереүҙең бары тик магазин, клуб һәм фельдшерлыҡ пунктына ғына ҡайтып ҡалыуын тағы бер тапҡыр дөрөҫләне. Ә ҡайһы бер ауылдарға улары ла эләкмәй. Шулай уҡ диспетчерлыҡ пункты, хужалыҡтарҙың үҙәк усадьбала-

## «Ташландыҡ» ау[…]

ры, район үҙәктәре менән телефон бәйләнеше юҡлығы беленде.

Тикшеренеүҙәрҙән күренеүенсә, хеҙмәтләндереү торошо ауыл халҡын ҡәнәғәтләндермәй. Дәүләкән районында, мәҫәлән, һорашылған кешеләрҙең күбеһе транспорт эшенә, врачтарҙың ауылға һирәк килеүенә, ауылда медпункт булмауына зарлана.

**Медицина хеҙмәтләндереүендә ҡала менән ауыл араһындағы айырманы бөтөрөү өсөн, ауыл эшсәндәренә был ярҙамды күрһәтеүҙең хәҙерге заман формаларын булдырыу кәрәклеге алға килеп баҫа. Дауалау һәм профилактиканың тулы күләмен тәьмин итеү генә түгел, сифатын да ҡырҡа күтәреү талап ителә. Ошо маҡсатта яҡын арала ауылдағы медицина учреждениеларының материаль-техник базаһын ҡырҡа яҡшыртырға кәрәк. Шул иҫәптән, медицина ярҙамы күрһәтеү формаларын камиллаштырыу бурысы тора. Үҙәк усадьбаларҙың бөтәһендә лә һис көсөнмәҫтән амбулатория-поликлиника учреждениелары булдырылырға тейеш. Бигерәк тә ваҡ ауылдарҙы хеҙмәтләндереү, уларҙа ашығыс медицина ярҙамы тәртибен индереү көн үҙәгенә ҡуйыла. Район үҙәктәрендә ашығыс медицина ярҙамы күрһәтеү буйынса тәүлек әйләнәһенә дежур итергә линейный бригадалар төҙөүҙе һуҙырға ярамай. Ауыл халҡына тиҙ арала тулы диспансер тикшереүен үҙғарыуҙы ойоштороу ҙа маҡсатҡа ярашлы булыр ине. Был эште әлегә «ташландыҡ» тигән ауылдарҙан башлау хәйерлерәк.**

Мәҙәниәт хеҙмәтләндереүен яҡшыртыу буйынса ла ғәйәт ҙур эштәр көтә. Башҡортостанда 1473 ауыл был эштән бөтөнләй ситтә ҡалған. Культура учреждениелары тейешенсә файҙаланылмай. Улар ауыл халҡының рухи яҡтан һәләтлеген үҫтереүҙән, ихтыяжын ҡәнәғәтләндереүҙән алыҫ тора. Клуб, китапхана эштәрен ҡырҡа юлға һалаһы бар. Ә культура работниктарының 35—40 проценты үҙ вазифаларының тейешенсә баһаланмауын әйтә, үҙ эштәренән ҡәнәғәт түгелдәр.

АУЫЛДАРҘА коммуналь-көнкүреш ҡаралтыларын төҙөүҙе ҡырҡа киңәйтеү проблемаһы тамам өлгөрөп етте. Хәҙерге ваҡытта көнкүреш хеҙмәтләндереүе менән файҙаланған ауыл халҡының төп өлөшө

# ЫЛЫМ-
# ҘМЫШЫМ

## ...йондаштар!

...ғаларға мәҡәләләр яҙыш-
...рҙә уларҙың ҡайһы бер-
...ғаны булып ҡалдым. Де-
...н ашыу. 25 йыл геогра-
...ына хәтлем ете йыл йә-
... Бында ниндәй ул бюро-

...штырып үтеү генә. Ә ҡу-
... төп маҡсаты — тыуған
...ып, ситкә таралып бөт-
...ырға өндәү. Беҙҙең Ар-
...ның ситкә китеүе 50—
...йә барып, артабан тотош
...ға, Стариков, Русский,
...ловка, Журавлиха, Гуси-
...бик күп ауылдар уры-
...п үҫә.

...илдәле. Бәләкәй ауыл-
... мәктәптәрҙе яптылар.
... өсөн әллә ни шарттар
...ән ҡалғандарын һаҡлау

...арына булған ҡытлыҡҡа
...ес заводы төҙергә ине,
... ҙә бар.

...и материалдарын ситтән
... проблема. Ә бит ағас
...омхоз, лесхоз халыҡтың
... йорттар эшләһә, ниндәй
...промхозы менән лесхозы
...тиерһегеҙ. Улар быңа
...ыҫҡылап, әрһәлек таҡта

... Утың мәсьәләһен генә
...хоз үҙҙәренең ҡеүәтле
...ллана, план үтәй. Ха-
...м итә алмайҙар. Уҙған
...тар бөтөрөлмәгән булһа,
...Йылҡы малы аҫыраусы-
... биш тәүлек эсендә ат-
... иткәнлектәрен уйлаһаң.
...ым аҫтында ауыл ерен-
...аз кисеп, ситкә сығып
...валидтар, ялынып-ялба-
...ашҡалар? Теләгән һәр
...а ошоно ныҡлап закон-
...ын-бесән килтереү проб-

...әргә магазиндар, көн-
... Больницалар һалырға,
...ыларға мохтажлыҡ ҙур.
..., файҙаһыҙ, тигән һыл-
...р. Балаларҙы ҙур ауыл-
...бәләгә әйләнде. Мәктәбе
... юҡ, балаларҙы ташыу
...ораһы ла түгел. Район-
...— Абзан, Оҙондар, Аҙау
...ләндә тора. Был ауыл-
...тәрмешәр йыл юллап та,
... булмай.

...е. Сер түгел. Архангель
... иҫәбенә йәшәй. Улар
... ҡарағанда, китеүселәр
...килһәләр, киткәндә бер
...ләр. Урындағы халыҡтан
...йғырта башларға ваҡыт-

...а «Белорет—Ҡарлыман»
...ур ғазабы, тип зарлана-
...аман күп. Ниңә? Дөрөҫөн
...иҫәбәт булмауҙан, ауыл-
...елмәүҙән. Боронораҡ ме-
...мизацияһыҙ ҙа, зоотехни-
...ишеткәндәре лә булмаһа
... Сөнки халыҡ ергә үҙ ере
...р иһә үҙ еребеҙҙә үҙебеҙ
... урында хужаһыҙлыҡ хө-
...шләп тора, ә эргәһендә
...рен дә бағаналарҙа электр
...шлама әрәм-шәрәм ителә,
...ы машиналары тырым-ты-
...дере юҡлығын телгә алып

...е ҡайтығыҙ, ер-һыуға, ур-
...е ҡулдар кәрәк. Балалар
...на ҡайтығыҙ. Бергә-бергә
... һалайыҡ. Заман беҙҙән аш

Ф. САДИҠОВ.

Б ЫНАН ике тиҫтә йылдан ашыу инде, матбуғат биттәрендә «перспективаһыҙ», «ваҡ» ауылдарға бәйле проблемалар тикшерелә. Һуңғы ваҡытта «ташландыҡ» ауылдар ҙа телгә алына башланы.

Баймаҡ, Ауырғазы, Туймазы һәм башҡа ҡайһы бер райондарҙа 1985—1989 йылдарҙа үткәрелгән социологик тикшеренеүҙәр ваҡ ауылдарҙы хеҙмәтләндереүҙең бары тик магазин, клуб һәм фельдшерлыҡ пунктына ғына ҡайтып ҡалыуын тағы бер тапҡыр дөрөҫләне. Ә ҡайһы бер ауылдарға улары ла эләкмәй. Шулай уҡ диспетчерлыҡ пункты, хужалыҡтарҙың үҙәк усадьбаларымен кешенән ашыу халҡы булған ауылдарға ҡайтып ҡала. Ваҡ ауылдарҙа ул бөтөнләй юҡ. Бигерәк тә мейес сығарыу, баҡса һөрөү, тире иләү һәм башҡа шундай эштәргә кеше табыу ауырлашты.

Ауылдарҙа сауҙаның һүлпәнлеге лә билдәле. 1988 йыл башына республикала ауыл магазиндарының һаны 5844-кә етте. Һәр 100 кеше иҫәбенә сауҙа майҙаны менән тәьмин ителеүҙә, дөйөм алғанда, үҫеш бар. Магазиндарҙы артабан арттырыу бурысын әҙмә-әҙ хәл итергә кәрәк.

Хеҙмәтләндереү селтәрен үҫтереүҙең артта ҡалыуы кешеләрҙең хеҙмәт активлыруссия, Балтик буйы республикаларында, Сыуаш АССР-ында һәйбәт тәжрибәләр тупланды. Ҡалаларҙан ҡорамалдар, инструменттар килә, сырье менән дә тәьмин итәләр. Урындағы халыҡты һөнәргә өйрәтеүҙе лә үҙ өҫтәренә алғандар. Шул арҡала йәштәрҙең ауылда ҡалыуына юл асыла. Шул уҡ ваҡытта был сара ҡулланыу тауарҙарына мохтажлыҡты бөтөрөүгә ярҙам итә.

В АҠ АУЫЛДАРҘЫ һаҡлап алып ҡалыуҙа һәм үҫтереүҙә аренда мөнәсәбәттәрен индереү ҙур әһәмиәт ҡазана. «Ташландыҡ» тип яманаты сыҡҡан ауылдар эргәһендәге ерҙәрҙе аренда-

## «Ташландыҡ» ауылдар яҙмышы

ры, район үҙәктәре менән телефон бәйләнеше юҡлығы беленде.

Тикшеренеүҙәрҙән күренеүенсә, хеҙмәтләндереү торошо ауыл *халҡын ҡәнәғәтләндермәй*. Дәүләкән районында, мәҫәлән, һорашылған кешеләрҙең күбеһе транспорт эшенә, врачтарҙың ауылға һирәк килеүенә, ауылда медпункт булмауына зарлана.

**Медицина хеҙмәтләндереүендә ҡала менән ауыл араһындағы айырманы бөтөрөү өсөн, ауыл эшсәндәренә был ярҙамды күрһәтеүҙең хәҙерге заман формаларын булдырыу кәрәклеге алға килеп баҫа. Дауалау һәм профилактиканың тулы күләмен тәьмин итеү генә түгел, сифатын да ҡырҡа күтәреү талап ителә. Ошо маҡсатта яҡын арала ауылдағы медицина учреждениеларының материаль-техник базаһын ҡырҡа яҡшыртырға кәрәк, шул иҫәптән, медицина ярҙамы күрһәтеү формаларын камиллаштырыу бурысы тора. Үҙәк усадьбаларҙың бөтәһендә лә һис киҫекмәҫтән амбулатория-поликлиника учреждениелары булдырылырға тейеш. Бигерәк тә ваҡ ауылдарҙы хеҙмәтләндереү, уларҙа ашығыс медицина ярҙамы тәртибен индереү көн үҙәгенә ҡуйыла. Район үҙәктәрендә ашығыс медицина ярҙамы күрһәтеү буйынса тәүлек әйләнәһенә дежур итергә линейный бригадалар төҙөүҙе һуҙырға ярамай. Ауыл халҡына тиҙ арала тулы диспансер тикшереүен уҙғарыуҙы ойоштороу ҙа маҡсатҡа ярашлы булыр ине. Был эште әлеге «ташландыҡ» тигән ауылдарҙан башлау хәйерлерәк.**

Мәҙәниәт хеҙмәтләндереүен яҡшыртыу буйынса ла ғәйәт ҙур эштәр көтә. Башҡортостанда 1473 ауыл был эштән бөтөнләй ситтә ҡалған. Культура учреждениелары тейешенсә файҙаланылмай. Улар ауыл халҡының рухи ятан һәләтлеген үҫтереүҙән, ихтыяжын ҡәнәғәтләндереүҙән алыҫ тора. Клуб, китапхана эштәрен ҡырҡа юлға һалаһы бар. Ә культура работниктарының 35—40 проценты үҙ вазифаларының тейешенсә баһаланмауын әйтә, үҙ эштәренән ҡәнәғәт түгелдәр.

А УЫЛДАРҘА коммуналь-көнкүреш ҡаралтыларын төҙөүҙе ҡырҡа киңәйтеү проблемаһы тамам өлгөрөп етте. Хәҙерге ваҡытта көнкүреш хеҙмәтләндереүе менән файҙаланған ауыл халҡының төп өлөшөғына насар йоғонто яһай. Бер генә миҫал. Кушнаренко районының һәр колхозсыһы йылына эш ваҡытының 19,2 көнөн көнкүреш техникаһын ремонтлау, кәрәкле тауарҙар һатып алыу өсөн ситкә йөрөп әрәм итә. Был иһә хужалыҡ эшендә йылына 400-ҙән ашыу кеше ҡатнашмай тигән һүҙ.

Был тәңгәлдә ваҡ ауылдарҙың хәле бигерәк тә аянысһы. Күҙ алдына килтерәйек: ҡыш, юл юҡ, үҙәк усадьба алыҫ. Ҡар баҫҡан «ташландыҡ» ауылдарҙа өлкән йәштәге кешеләр йәшәй, улар араһында һуғыш инвалидтары күп. Магазин булмағас, аҙыҡ-түлек һатып алыуҙан мәхрүмдәр. Был хәлде ашығыс рәүештә төҙәтергә кәрәк. Беҙҙеңсә, ваҡ ауылдарҙы сауҙа йәһәтенән хеҙмәтләндереүҙең төрлө юлдарын файҙаланырға мөмкин. Әйтәйек, кәрәкле тауарҙы, аҙыҡ-түлекте урындарға алып барып һатыу, буш торған өйҙәрҙә магазин асыу һәм башҡалар.

Промышленностан ауыл шефлыҡ ярҙамы көтә. Предприятиелар үҙ фондтарының 10—20 процентын «ташландыҡ» тигән исемгә дусар ителгән ауылдарҙы аяҡҡа баҫтырыуға бүлергә бурыслы. Ошо маҡсатта район үҙәктәрендә, ҡалаларҙа махсус фондтар булдырырға ваҡыт. Был йәһәттән ыңғай тәжрибәләр бар. Республика предприятиелары 1988 йылда ауыл хужалығын үҫтереүгә 8 миллион 662 мең һум аҡса күсерҙе. Аҫҡын районында, мәҫәлән, нефтселәр ярҙамында ике подстанция төҙөлдө, күпер һалынды. Хәҙер баҙар асыу өсөн ҙур ҡаралты эшләнеп ята. Һуңғы бер-ике йылда районда 10 саҡырым юл файҙаланыуға тапшырылды. Әлбиттә, был бик аҙ. Аҫҡын районында ауылдарҙың дүрттән бер өлөшө юлһыҙ яфалана. Был эш артабан да дауам ителер, тип өмөтләнәбеҙ.

Ауылдарҙа промышленность предприятиеларының ярҙамсы цехтарын, филиалдарын төҙөү буйынса Белоторҙарға һәм фермерҙарға биреү хаҡында һүҙ булды, ләкин был эш бик аҡрын бара. Ошо көнгә республика күләмендәге 3426 буш йорттоң ни бары 41-е генә арендаға тапшырылған.

Арендаға киң индереү өсөн колхоздар, совхоздар подрядчиктар менән договор төҙәшергә тейеш. Унда билдәләнгән йөкләмәләрҙең үтәлеүе мотлаҡ. Ошо тәртип ҡулланылған урындарҙа эш тиҙ юлға һалына.

Ауылдарҙың яҙмышын хәл итеүҙә уларҙа ярҙамсы хужалыҡтар ойоштороу ҙа ыңғай һөҙөмтә бирә. Предприятиеларҙың һәм ойошмаларҙың дөйөм туҡланыу фондына ит, һөт, йәшелсә, бал һәм башҡа аҙыҡ-түлектәрҙең 10 проценттан алып 40 процентына ҡәҙәреһен ваҡ ауылдарҙа ойошторолған ярҙамсы хужалыҡтар биргәнлегенә миҫалдарҙы күпләп килтерергә мөмкин. Тимәк, ошондай ауылдарҙа производство һәм көнкүреш ҡаралтылары һалырға, юлдар төҙөргә, өйҙәрҙе ремонтларға ярҙам күрһәтелергә тейеш, бының өсөн фондтар бүлергә кәрәк. Ауылдарҙа етештерелгән продукцияның тура-нан-тура предприятиеларҙың ашханалары, ларектары, магазиндары аша эшселәргә һәм хеҙмәткәрҙәргә һатылыуы ике яҡ өсөн дә файҙалы. Продукцияның, яңы өлгөргән көйөнсә ҡулға килеп инеүе лә мөһим.

Һүҙҙе йомғаҡлап, шуны ла әйтеп үтергә кәрәк: дәүләт ваҡ ауылдарҙы социаль йәһәттән төҙөкләндереүҙе үҙ ҡулына алырға тейеш. Ер эшкәртеү, юл төҙөү, электр үткәреү һәм башҡа шундай мөһим эштәрҙе үҙ ағышына ҡуйырға ярамай. Шулай итеп, «ташландыҡ» тип яманаты сыҡҡан ауылдарҙы һаҡлап алып ҡалыу һәм аяҡҡа баҫтырыу өсөн ышаныслы юлдар бар. Бары тик ихласлап тотонорға ғына кәрәк.

М. САҘРИЕВ,
Башҡорт дәүләт педагогия институты доценты.

## Йөрәк ҡушыуы буйынса

«Бөтә класс менән колхозда ҡалырға» тигән лозунг тәҡдим ителде бер саҡ. Бер класты ҡалдырабыҙ ҙа кадрҙар мәсьәләһен хәл итә лә ҡуябыҙ, тип уйланы, күрәһең, район һәм хужалыҡ етәкселәре. Тик кешегә эш булыу ғына етмәй, йәшәү һәм эшләү шарттарының яҡшы булыуы ла мотлаҡ. Шарттар тыуҙырылманы, һәйбәт инициатива юҡҡа сыҡты. Хәҙер ауылдарҙа класс менән түгел, бөтә йәне-тәне менән бирелгән, шуға ла теләһә ниндәй ауырлыҡтарға түҙергә риза булған кешеләр генә ҡала.

«Авангард» колхозында нәҡ шундай уңғандарҙы осраттым мин. ВЛКСМ *ағзалары Гөлсинә* Ғабдрахманова менән Айгөл Фәйзуллина Үрнәк урта мәктәбен тамамлағас та ауыл фермаһына эшкә килгәндәр. Был көндәрҙә улар һәр һыйырҙан 7—8-әр килограмм һөт һауып ала.

Киндеркүл һөтсөлөк фермаһында комсомолка Расимә Ғәббәсова эшләй. Ул да шулай уҡ йөрәк ҡушыуы буйынса колхозда йәшәргә ҡалған.

Ҡыҙҙар ауылдың ижтимағи тормошонда актив ҡатнаша, клубта бер генә сара ла уларҙан тыш үтмәй.

А. НУРМӨХӘМӘТОВ фотолары.
Саҡмағош районы.

## Киләсәк быуынға нимә ҡалыр?

Тыуған төйәк, тыуған ер, кемгә генә ҡәҙерле түгел ул. Кеше дәрәжәһе буйынса кем генә булмаһын, ҡайҙарҙа ғына йәшәмәһен, юҡ-юҡ та тыуған яғын иҫенә төшөрә. Һәм шуныһы ҡыҙыҡлы, иң беренсе уның гүзәл тәбиғәтен һағына. Далала тыуғандар, икһеҙ-сикһеҙ аҡ ҡылғанлы далаһын, урмандар менән уратып алынған тауҙар араһында үҫкәндәр, әлбиттә, таулы урмандарын һағыныр. Ул шулай булған һәм шулай буласаҡ та.

Беҙҙең Йосоп ауылы тәбиғәттең иң матур урындарының береһенә урынлашҡан тиһәм, яңылышмамдыр, моғайын. Ата-бабабыҙ урын һайлай белгән. Мең рәхмәт уларға. Ауылыбыҙҙы уртаға бүлеп Ҡыйғы йылғаһы аға, ә тирә-яғы урман менән уратып алынған.

Беҙҙең йылғабыҙ Әйгә ҡоя. Йосоп ерҙәре аша ул 10 саҡырым юл үтә. Ошо арала туғайлыҡтар йәйрәп ята. Йылға буйында әле мин бәләкәй саҡта ғына ниҙәр генә үҫмәй торғайны. Ул боҫаҡтарын саҡ күтәреп ултырған муйыл тиһеңме! Ҡарағаттың ҡыҙылы ла, ҡараһы ла, ул балан... бер ҡыуаҡтан ғына ла 2-3 биҙрә емеш йыйып ала торған инек бит!

Бер нисә йыл ауылға ҡайтмаған кеше, йылға буйына төшһә, йығылып китер ине; биллаһи. Бөгөнгө көндә — ул яу үткән яланға оҡшап ҡалған. Ҡайырылған муйылдар, ҡороған балан ағастары, ә ҡарағат ҡыуаҡлыҡтары тураһында һөйләп тораһы ла юҡ.

Тағы бер нисә йылдан йылғабыҙ ҡоромаҫ, тип кем әйтә алыр? Ул хәҙер үк һайыҡҡан, тарайған. Ә күлдәребеҙ? Уларҙың күбеһе ҡороған, ҡайһыларын ләм баҫҡан. 70-се йылдар башында ҡыр ҡаҙҙары, өйрәктәр, хатта аҡҡоштар күп килә торғайны бит.

Көтөүлектәр, тип атала был ерҙәр. Унда яҙҙан ҡара көҙгә тиклем Йосоп һөтсөлөк фермаһының һауын һыйырҙары көтөлә. Йәйләүе лә Ҡыйғы йылғаһы буйына урынлашҡан. Ун тинлек файҙа алабыҙ тип, йөҙ тинлек зыян күрәбеҙ түгелме һуң? Көтөүлектәрҙе кәметеп, йәшел зона эшләмәһәк, беҙҙән һуң киләсәк быуынға нимә ҡалыр?

Яһалма көтөүлектәр тураһында уйларға күптән ваҡыт. Был бөгөндән үк хәл ителә торған киҫектергеһеҙ мәсьәлә.

Г. ӘХМӘТОВА.
Ҡыйғы районы.

**РЕДАКЦИЯНАН:** хат авторы көнүҙәк мәсьәләне күтәрә. Ысынлап та беҙ ошо 70 йыл эсендә генә, ата-балаларыбыҙ тәжрибәһенә ҡул һелтәп, тәбиғәтте артыҡ ныҡ бысратыуға юл ҡуйҙыҡ. Тебысратыуға юл ҡуйҙыҡ. Телә һә ҡайһы ҙур, бәләкәй йылға-күлдәр бысраны, ағастары ҡороп, яр буйҙары яланғасланып ҡалды, сөнки мал, ғөмәлдә, йылға буйында көтөлә. Ә күпме көтөү һыулауға төшә. Сиҙәм аҡтарыу йылдарында туғайҙарҙы, хатта йылға ярҙарын һөрөп ташланылар — көтөүлектәр кәмене. Хат авторы йәшел зона булдырыу тураһында дөрөҫ тәҡдим индерә. Тик уны көтөүлектәр иҫәбенә яһарға кәрәкме икән һуң? Малдарға урын былай ҙа тар бит. Һеҙ нисек уйлайһығыҙ, газета уҡыусылар? Хаттарығыҙҙы көтәбеҙ.

# Халыҡ дошмандары кемдәр улар?

**3—5 август, 1937 йыл.** Башҡортостан яҙыусылары йыйылышы. Ойошмалағы «милләтселек» фашланған (шунда уҡ).

**17 август, 1937 йыл.** Партия өлкә комитетының яуаплы работнигы Х. В. Хәсәновтың «Красная Башкирия»лағы «Милләтсел контрреволюция идеологияһы аҙағынаса ҡыйратылырға тейеш» тигән мәҡәләһенән:

**«И. Насыри «Коммуна» газетаһының редакторы булараҡ палач Бабичевты популярлаштырыусыларға ҡаршы йүнәлтелгән С. Ҡудаш мәҡәләһен дүрт ай буйына баҫмай тотҡан. Буржуаз милләтсел идеологияны тормошҡа атҡарыусы конкрет кешеләрҙе аяуһыҙ йолҡоп алып ташлау юлы менән художестволы әҙәбиәт өлкәһен аҙағынаса таҙартырға ваҡыт. Башҡорт әҙәбиәте үҫеше өлкәһендә һөрһөгән милләтселек идеяһын үткәреүсе Ғ. Амантай менән И. Насыри һаман да фашланмай килә. Башҡортостан Яҙыусылар союзы идараһы Насыриҙың, Амантайҙың, Ишемғоловтың Советтар тарафынан атылған башҡорт халҡының палачы Бабичевты яҡлағандарын белә микән?»**

**7—10 сентябрь, 1937 йыл.** Партияның Өфө ҡала комитеты пленумы. Көн тәртибендә: ВКП(б) Үҙәк Комитеты февраль-март Пленумы ҡарарҙарының Өфө ҡала ойошмаһында үтәлеше тураһында иптәш Быкин доклады.

Ҡыҙғаныսҡа ҡаршы, доклад бер ҡайҙа ла баҫылмаған. Әммә фекер алышыуҙа ҡатнашыусыларҙың сығышы ҡыҫҡартылып булһа ла өлкә газеталарында бирелгән. Шуларҙың аталышына ғына күҙ һалайыҡ: Киров *райкомы секретары Митин.* Ҡоҙа-ҡоҙағыйлыҡ һәм дуҫлыҡҡа урын булмаҫҡа тейеш; партия контроле комитетынан Сахъянова. Етәкселек массанан айырылған; шунан уҡ Ғәлиев. Өлкә комитеты халыҡ дошмандарына яҡшы шарттар тыуҙырған; НКВД-ынан Бак. Өлкә комитеты халыҡ дошмандары тураһындағы сигналдарҙы иғтибарһыҙ ҡалдырҙы; Башҡортостан буйынса партколлегия секретары Тимонин. Өлкә комитеты һәм партколлегия сигналдарҙы томалап килде; Ленин райкомы секретары Бабин. Был — политик ғәмһеҙлек кенә түгел...; партия ҡала комитетының агитация һәм пропаганда бүлеге мөдире Дорофеев. Үҙәк Комитеттың февраль Пленумы ҡарарҙары үтәлмәй; өлкә комитеттың икенсе секретары Иҫәнсурин. Хаталарҙы таныу ғына түгел, ә большевиктарса төҙәтергә лә кәрәк; һ. б.

Былар бөтәһе лә «Большевистик тәнҡит һәм үҙ-үҙеңде тәнҡитләүҙе юғары баҫҡысҡа күтәрергә! Халыҡтың контрреволюцион дошмандарын — троцкистарҙы, бухаринсыларҙы, контрреволюцион милләтселәрҙе аҙағынаса фашларға һәм бөтөрөргә!» тигән дөйөм баш аҫтында урын алған.

Өлкә комитеты һәм ҡала комитеты секретары Я. Быкиндың пленумдағы йомғаҡлау һүҙенән:

**«Бөгөн пленумды һәм партия ойошмаһын ике нәмә борсой. Халыҡ дошмандары — ике йөҙлөләр, троцкистар, уңдар, контрреволюцион буржуаз милләтселәрҙең ойошмаға үтеп инеүе һәм унда эш итеүе. Оҙаҡ ваҡыт язаһыҙ-ниһеҙ эш итеүе, ана шул партия билетын йөрөтөүселәрҙе бөгөн килеп кенә ҡулға алыу. Хәҙер «ҙур» работниктар фаш ителде. Госплан башлыҡтары, нефтселәр союзы Үҙәк комитетының етәкселәре, контрреволюцион милләтселәр төркөмө, шул иҫәптән БашЦИК председателе Таһиров, Госплан председателе Дауытов, Госплан председателе урынбаҫары Әхмәҙуллин, бер төркөм наркомдар, партияның Стәрлетамаҡ райкомы секретары Ольбинский ҡулға алынды. Халыҡ дошмандарын фаш итеүҙең тәүге көндәренән үк беҙҙә бөтәһе лә ал да гөл тип уйлаһам да, һәр ваҡыт ойошма өсөн борсолһам да, бигерәк тә райком секретарҙары араһында дошмандар күп булыр, тимәгәйнем. Күп булып сыҡты.**

**Милләтсел контрреволюция тураһында. Мин Башҡортостан ойошмаһына 1930 йылда килдем. Ниндәй хәлдә ине ул? Автономиялы Башҡортостан — Социалистик республика, ә власть башында — бер нисә вәлидовсы, рустар һәм татарҙар. Кем менән һөйләшмә, бөтәһе лә, Башҡортостан етәкселегендә башҡорттар аҙ, тине. Мин партия ойошмаһын башҡорт кадрҙары мәсьәләһенә борорға кәрәк, тип иҫәпләнем, һәм хәтерләйһегеҙҙер, 1930 йылдың майында ошо мәсьәләгә өлкә комитеттың пленумы арналды. Унда башҡорттарҙан яңы кадрҙар әҙерләү, вәлидовсыларға, шовинистарға һәм милләтселәргә удар яһау, шулай уҡ татарҙарҙың башҡорттарға ҡарата бөйөк державасылыҡ тенденцияһына удар яһау мәсьәләһе торҙо. Хәл шундай ине: башҡорт мәктәптәрендә татар уҡытыусылары башҡорт телен томалай һәм туҡмай ине, башҡорт кадрҙарына юл бирмәнеләр. Беҙ партия ойошмаһын йәш башҡорт кадрҙары әҙерләүгә ҡырҡа рәүештә борҙоҡ. Һәм ике йыл эсендә, төп уҡыу йорттарына башҡорт йәштәрен алып, уҡытыусылар етештерҙек.**

**1931 йылда Комвуз астыҡ. Унда партия работниктарын әҙерләнек, һуңынан уларҙы өлкәгә алыу өсөн әкренләп райондарҙа эшкә үрләттек. Райондарҙа партия звеноларын көслө работниктар менән тәьмин итеү — ул хәл иткес шарт тип иҫәпләнек. Ләкин был саралар ғына етмәне, етәксе постарға, бигерәк тә кешеләрҙе түбәндән өлкәгә үрләттереү һуҙылды, быға батырлыҡ етмәне, ҡурҡылды»** («Башҡортостан», 1937, 17 сентябрь).

Ә. Иҫәнсурин сығышынан:

**«Ишемғолов менән Дәүләтшинде күптән белә инек, ләкин уларҙы халыҡ дошманы тип иҫәпләмәнек. Таһировты 1913 йылдан бирле партия ағзаһы, ҡыҙыл гвардеец тип белдек, эшендә үрләттек һәм төрлө юлдар менән абруйын күтәрҙек. Уны шик аҫтына алыр өсөн бер ниндәй ҙә сәбәп булманы»** («Красная Башкирия», 14 сентябрь, 1937 йыл).

Быкин, Иҫәнсурин, улар менән бергә төпкә егелеп эшләүселәрҙең баш осонда болоттар ҡуйырғандан-ҡуйырған. Ҡала комитеты пленумында Үҙәк Комитеттың ҡарары бойомға ашырылманы, эшһеҙлек күрһәтелде, өлкә комитет бюроһына Быкин менән Иҫәнсуриндың отчетын ҡуйырға, етәкселектә ҡалдырыу-ҡалдырмау мәсьәләһен ҡарау өсөн өлкә комитеттың пленумын үткәрергә, тигән ҡарар ҡабул ителгән («Башҡортостан», 1937, 16 сентябрь).

«Известия» менән «Правда» ла был кампанияға үҙ өлөшөн индергән.

**17 сентябрь, 1937 йыл.** «Известия»ның махсус хәбәрсеһе Д. Ильиндың мәҡәләһенән:

**«...иң яуыз контрреволюционерҙар башлығы, Вәлидовтың уң ҡанаты, батша охранкаһы тарафынан сығарылған «Ваҡыт» газетаһының редакторы Фәтих Кәримов, уның менән бергә бер төркөм милләтсе диверсанттар БашЦИК председателе Таһировтың кабинетында ҡабул ителә. Һөҙөмтәлә БашЦИК президиумы, Кәримовҡа персональ пенсия бирергә, тигән ҡарар сығара.**

**Контрреволюцион милләтселәр тарафынан сығарылған китаптар Таһиров фамилияһы менән тулған.**

**Кисә «Красная Башкирия» үҙенең тотош бер битен Быкин телмәренә бағышланы. Ялағайланған редакция Быкинды көн дә төнлө яҡлап маҡтаған мәлдәрен һағынғандыр, күрәһең. Коршунов иптәштең сығышы тураһында Быкин: «Был — провокацион яла». — тигәйне. Газета, ярамһаҡланып, был юлдарҙы һыҙыҡ өҫтөнә алған, ҡалын хәреф менән йыйҙыртҡан.**

**Өфөлә түҙеп торғоһоҙ хәл. Ҡоторонған буржуаз милләтселәргә һәм уларҙы яҡлаусыларға емергес удар яһарға кәрәк».**

«Милләтселәр тарафынан сығарылған китаптарҙың Таһиров фамилияһы менән тулыуына» килгәндә, был да Ғ. Шафиҡовтың очеркынан таныш «дәлил» — С. Ҡудаш «дәлиле».

**17 сентябрь, 1937 йыл.** «Правда»ның махсус хәбәрсеһе Л. Перевозкиндың мәҡәләһенән:

«Амантаевтың ҡимаясыһы — өлкә комитеты секретары Исәнсурин был милләтсегә партия билетын ҡулында ҡалдырырға ярҙам итте.

Икенсе буржуаз милләтсе — Насыров. Ул Вәлидов «теоретигы» Бабичевтың әҫәрҙәрен баҫтырып сығарыуға әҙерләне.

**Советтарҙың ғәҙәттән тыш VIII Бөтә Союз Съезы барған көндәрҙә Шәһәретдинов тигән берәү Германия һәм Италия фашистарын маҡтап яҙып сыҡты. «Башҡортостан»дың ул осорҙағы редакторы, яҙыусылар ойошмаһы башында тороусы Кәлимуллин газетаның беренсе битендә Молотов иптәштең фашистар вәхшилеге тураһында һөйләгән телмәрен, дүртенсе биттә иһә уларҙың «юғары культураһы» хаҡында Шәһәретдинов мәҡәләһен баҫтыртҡан».**

**20 сентябрь, 1937 йыл.** Партия өлкә комитеты бюроһының ҡарары менән, Т. Йәнәби «Башҡортостан» газетаһында «милләтсе Шәһәретдиновтың мәҡәләләрен баҫтыртҡаны өсөн» Яҙыусылар союзы идараһының председателлегенән бушатылған («Красная Башкирия», 21 сентябрь, 1937 йыл).

Ошонан һуң яҙыусылар ойошмаһы ойошма булып йәшәүҙән туҡтаған (Ғ. Иҙрисовтың СССР Яҙыусылар союзына 1937 йыл 11 ноябрҙә яҙған отчетынан).

Я. Быкин, провокаторҙарҙың туҡтауһыҙ тамаҡ ярғандарын күреп, «халыҡ дошмандарына» ҡарата йомшаҡлыҡ күрһәткәне, шулай уҡ Өфөгә һөрөлгән ленинградтарҙы эшкә урынлаштырғаны өсөн ғәйеп өйгәндәренә борсолоп, Сталинға хат яҙған. Шул хаттан:

**«Берҙән-бер үтенесем шул: йүнле бер чекисты ебәрегеҙ. Бөтәһен дә объектив рәүештә асыҡлаһын әйҙә!»** («Иного не дано», 413-сө бит).

**1 октябрь, 1937 йыл.** Ленинградта академик А. Н. Самойловичты ҡулға алғандар (Б. Байымов материалдарынан).

**3 октябрь, 1937 йыл.** ВКП(б) Үҙәк Комитеты секретары А. Жданов командаһы менән Өфөгә килгән һәм, мыйыҡ аҫтынан уҫал көләп:

**«Килдем бына. Үҙемде йүнле чекист итеп күрһәтермен тип уйлайым», — тигән үҙен ҡаршы алыусы Быкинға («Иного не дано», 413-сө бит).**

**4—6 октябрь, 1937 йыл.** Өлкә комитеттың ашығыс рәүештә саҡырылған пленумы.

Ул көндәрҙе тәүсығанаҡтар буйынса өйрәнгән М. Чванов яҙмаларынан:

**«Жданов пленумда һүҙҙе ҡыҫҡа тотҡан. «Етәкселекте тикшереү мәсьәләһе буйынса» килгәнен хәбәр иткән дә әҙер ҡарарҙы уҡыған: «Үҙәк Комитет Быкин менән Иҫәнсуринде эштән алырға ҡарар итте...».**

**Шундуҡ, пленумдың тамамланғанын да көтөп тормайынса, Быкин менән Иҫәнсуринды алып сығып киткәндәр. Быкин: «Минең бер ниндәй ҙә ғәйебем юҡ!» — тип ҡысҡырып өлгөргән. Иҫәнсурин да үҙен батыр тотҡан. «Быкинға ышандым һәм ышанам», — тигән.**

**Ждановтың йомғаҡлау һүҙе лә ҡыҫҡа булған: «Мораль ауырлыҡ еңәләйтелде. Бағаналар ауҙарылды, кәртәләре үҙҙәренән-үҙҙәре ауыр».**

**Жданов Өфөнән китеп тә өлгөрмәгән, «кәртәләр» ауа ла башлаған (5 октябрҙә, мәҫәлән, Ғ. Амантайҙы ҡулға алғандар. —М. Х.).**

**Ошо «тарихи» экспедиция, күпләп ҡулға алыуҙар һәм атыуҙар тураһында һүҙ сыҡтымы, әле булһа иҫән ҡалған өфөләрҙең сәсе үрә тора. Ә яла яғыусыларҙың береһе (С. Ҡудаш.—М. Х.) яҙыусылар йыйылышында, сәләмәтлегем насар булыуға ҡарамаҫтан, 26 халыҡ дошманын фашланым, тип ғорурланып һөйләй. Һәм ул әле лә мөхәббәт тураһында шиғырҙар яҙа» («Иного не дано», 413-сө бит).**

Әйтергә кәрәк, тәүге мәлдәрҙә кешеләрҙе ҡулға көпә-көндөҙ алғандар, суд ишектәре лә асыҡ торған, «суд»тан һуң уларҙы хатта халыҡ алдында атҡандар.

**М. ХӘМИЗУЛЛИНА,**
филология фәндәре кандидаты.

(Дауамы. Башы 43—45-се һандарҙа).

### ТӨҘӘТЕҮ

14 апрелдәге «Халыҡ дошмандары кемдәр улар?» тигән материалда 28—31 март 1937 йыл тип башланған абзацтың һуңғы юлын «докладсы А. Таһиров» тип уҡырға.

# Өфөлә — смотр

**14 апрелдән 25 апрелгә тиклем Өфөлә РСФСР юғары театр уҡыу йорттары милли студияларының смотры уҙғарыла.**

Республикабыҙға күренекле совет театр белгестәре, педагогтары, режиссерҙары, сәнғәт эшмәкәрҙәре, төрлө милләт вәкилдәре йыйыласаҡ.

Тәүҙә шундай ҙур театраль форумдың ни өсөн тап Өфөлә уҙғарылыуы хаҡында әйтеп үтәйек: республикабыҙҙың театр йәмәғәтселеге, театр коллективтары, Өфө дәүләт сәнғәт институты өсөн был — ҙур яуаплылыҡ.

Беренсенән, Өфө үҙенең театраль ҡала булыуы, ундағы ижад коллективтарының үҙенсәлекле сәнғәт теле, традициялары, бай тәжрибәһе булыуы менән смотрҙы уҙғарыу хоҡуғын яулап алһа, икенсенән, Өфө дәүләт сәнғәт институты автономиялы республикаларҙа театр факультеты булған берҙән-бер юғары сәнғәт уҡыу йорто, институт кадрҙар әҙерләү буйынса бай тәжрибә туплап өлгөрҙө.

Институтта кадрҙар әҙерләүҙә байтаҡ йылдар инде РСФСР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре, профессор Ғ. Ғиләжев, БАССР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәрҙәре — сәнғәт фәндәре кандидаты С. Кусимова, Ф. Ҡасимова, РСФСР-ҙың халыҡ артисы Р. Исрафилов, *РСФСР-ҙың халыҡ артистка*һы Гөлли Мөбәрәкова, БАССР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре П. Мельниченко, А. Лощенко, Р. Лощенкова, А. Дыба һәм башҡа уҡытыусылар күп көс һала. Беҙҙең театрҙар нигеҙҙә институтты тамамлаусылар иҫәбенә тулылана, улар шулай уҡ сит республикаларҙа һәм өлкәләрҙә лә уңышлы эшләй.

Смотр театр белемен артабан камиллаштырыу маҡсатынан сығып ҡына уҙғарылмай, ойоштороу комитеты студенттарҙың бер-береһе менән йәнле аралашыуы аша уларҙы туғандаш халыҡтар культураһы менән яҡындан таныштырыуҙы һәм белем биреүҙә бөгөнгө көн талаптарынан сығып ҡуйылған һорауҙарға яуаптар эҙләүҙе лә күҙ уңында тота. Һәр милли студияның сығышынан һуң уға ентекле профессиональ анализ биреү, фәнни күҙлектән сығып тикшереү һәм смотр аҙағында йомғаҡлау фәнни-практик конференцияһы уҙғарыу планлаштырыла. Конференцияла шулай уҡ театр сәнғәтенең бөгөнгөһө, киләсәге, уның төп предметы — кеше хаҡында ла һөйләшеү буласаҡ.

Театр һөйөүселәргә төрлө халыҡ вәкилдәре сәнғәте менән яҡындан танышыу мөмкинлеге асыла. Улар Өфө дәүләт сәнғәт институтының А. В. Луначарский исемендәге дәүләт сәнғәт институты эргәһендәге Балкар студияһы, М. С. Щепкин исемендәге юғары театр училищеһы эргәһендәге Төркмән һәм Таджик студиялары, Красноярск дәүләт сәнғәт институтының Таулы-Алтай группаһы, В. И. Немирович-Данченко исемендәге Мәскәү художество академия театры студияһы, Н. Черкасов исемендәге Ленинград дәүләт театры, музыка һәм кинематография институтының Рус-Хакасс студияһы, А. В. Луначарский исемендәге дәүләт театр институтының музыкаль театр факультеты. Мордва студияһы спектаклдәрен ҡарай ала.

**Р. ИӘҠҮҘИНА.**

Низаметдин Әхмәтов

# Азатлыҡ уражы

АВТОБИОГРАФИК ЭССЕ

Был ҡалаларҙа кешеләр, ниғеҙҙә, аҫе усаҡ эргәһендә ултыра һәм бик күп тәмле аҙыҡтар ашай. Ҡапыл шул тиклем түҙә алмаҫлыҡ ауыр булып китә. Һин үҙеңә һәм яҙмышыңа, бөтә кешеләргә һәм бөтә китаптарға, бөтә идеяларға һәм принциптарға ләғнәт уҡырға әҙерһең: тәмәке төпсөгө, төрмә икмәге телеме һәм тотҡон бушлаты өсөн һин йәнеңде һатырға әҙер булыу хәленә киләһең. Ләкин һине маҡсатһыҙ һәм хуш күңел менән бер кем дә ғазапламай, донъя һинән башҡа ла гүзәл, бәхетлеләр һәм ирекһеҙҙәр теләктәш була белмәй. Унан һин үҙең дә, мин бар, мин йәшәйем, тип бөтә донъяға белдерергә теләйһең.

Ләкин бына карцерҙарға ҡайнар һыу тараталар, һиңә лә йылымыс һыуҙы кружкаға тулы иҫеп ҡоялар, һин уны туңған ҡулдарың менән тотаһың һәм уның ҡулдарыңдан йылыраҡ булыуын тойһың. Ҡайнар һыу эсеүҙән иҫергән кеше һымаҡ булаһың: кружка артҡа ырғытыла. Арҡа турая, ҡулдар күкрәккә һалына, һәм ҡараш түңгә йондоҙло күккә етә, әйтерһең, баш осонда күп метрлы бетон япмалар юҡ, һәм һин йырлап ебәрәһең:

Йондоҙом минең, ян һин, ян...

Был минутта һин тулыһынса бәхетле һәм һис тә яңғыҙ түгел һәм тыныс, ышаныслы тауыш менән йырлайһың, сөнки был мәлдә шуны ныҡ беләһең: был йондоҙ яҡтырта ла яҡтырта, тимәк, һин бөтәһенә лә, бөтәһенә лә енә алаһың.

Хыялый бәхет минуты! Ләкин ул нисек ярҙам итә ине!

Ә бына тағы бер ваҡиға. *1969 йылда мин эренле* плеврит менән ауырып киттем, төрмә медицинаһы минең ауырыуҙы танырға теләмәне, минең ялыуҙарға иғтибар итмәне, һәм ауырыу бик һәләкәтле көсәйгән булып сыҡты. Ташкент санитар ҡаласығында мине үләсәк тип иҫәпләнеләр һәм миңә ҡул һелтәнеләр. Улар, әлбиттә, миңә бик күп дарыуҙар һәм процедуралар яҙҙылар. Ләкин мин шул тиклем хәлһеҙләндем, хатта оҙон коридор буйлап процедура кабинетына сыҙерлек тә көсөм ҡалманы. Мин өскө һәндерәлә тыныс ҡына ятам, бер ни ҙә ашамайым, бөтә нәмәгә битараф ҡарайым һәм аҡрын ғына үләм. Быны бөтәһе лә белә, ләкин миндә бер кемдең дә эше юҡ. Ләкин бер төнгө медсестра бар ине, ул үҙенең дежурлығы ваҡытында миңә, камераға килә (һәр ҡатын-ҡыҙ ҙа оҙаҡ ваҡытҡа яңғыҙ килеш камераға инергә ҡыйыулыҡ итмәй, ә унда айырыуса ҡурҡыныслы 25 рецидивист ултыра). Ул минең «шконка» торған ҡараңғы, алыҫ мөйөшкә килә, надзиратель был ваҡытта, уны һәм асыҡ ишекте һаҡларға мөмкин булмағанлыҡтан, медсестраны камерала ябып ҡалдыра. Ул «шконка» буйынса өскә, минең янға менә, минең тирле маңлайҙы һыпыра, иркә һүҙҙәр әйтә һәм бөтә билдәләнгән процедураларҙы башҡара. «Мескен малай!» — ти ине ул иркәләп. Һәм уның һалҡынса иркә ҡулы минең ҡайнар маңлайға ҡағыла, минең ҡырҡылған сәстәрҙе һыпыра.

Киҫкә табан һәм бөтә көн буйына миңә насар булып китә, мин һаташа башлайым һәм иҫтән яҙам. Мин уның йөҙөн хәтерләй алмайым, сәстәренең ниндәй булыуын, күҙҙәренең төҫөн, хатта исемен белмәйем. Ҡулдарының тейеүе һәм тауышы ғына хәтерҙә ҡалған. Һаташҡанда мин уны Бәлә тип атаным. Һәм шул ваҡыттан бирле шулай атайым. Көндөҙ, миңә еңелерәк булған саҡта, мин уның ниндәй икәнен хәтерләргә тырышам, һәм күҙ алдымда аҡһыл зәңгәр күҙле ҡыҙ пәйҙә була. Ләкин енәйәтселәр ул брюнетка һәм бик «өркөнөс» тиҙәр, хатта исемен дә атайҙар. Әммә минең өсөн ул зәңгәр күҙле, шәфҡәтле Бәлә булып ҡалды.

Шәфҡәтле ҡатын-ҡыҙға рәхмәт яуһын! Уларҙың әле лә Россияла булыуына ышанам. 20 йыл эсендә бер Бәләне ғына осратыуым осраҡлы.

Мин бик матур Ҡалды күле ярында урынлашҡан башҡорт ауылында тыуғанмын. Минең бөтә балалыҡ хәтирәләрем ошо күл менән бәйләнгән. Мин уны бик яраттым. Бер саҡ ниндәйҙер ихтыяж менән мине бик иртә уяттылар. Ғәҙәт буйынса шунда уҡ күлгә йүгерҙем. Минең һәр яңы көнөм күл эргәһенә килеүемдән һәм уға «Хәйерле көн! Бына мин!» — тип әйтеүҙән башлана ине. Ҡояш сығып килә. Ғәйәт ҙур ҡыҙғылт шарҙың сите күлдән тәгәрәп сыға, бөтә һыу ҡан төҫөндә, һәм тулҡындар ялҡын телдәре кеүек ҡыбырҙай. Был ғәйәт ҙур һәм ҡот осҡос янғын, былдай хәлде мин тәүге талҡыр күрҙем һәм ҡурҡып киттем, ҡасырға теләнем, ләкин күлдең яныуына юл ҡуя алманым. Бер ус һыу алдым һәм «утҡа» һибергә теләнем, ләкин һыу ҡапыл минең усымда ҡабынды, бармаҡтар араһынан шыйыҡ ялҡын булып аҡты, мин хатта көйҙөрөп алыуын һиҙҙем. Шул саҡта ҡысҡырып илап ебәрҙем, өйгә йүгереп ҡайттым да, ололарҙың күлде ҡотҡарыуын талап итеп, шау-шыу ҡуптарҙым.

Мин тыуған саҡта атайым юҡ, ул лагерҙа ине инде. Бәлки, мин лагерҙың күрешеү бүлмәһендә ярлағанмындыр, анығ белмәйем, ә иҫәпләп сығарырға ялҡау килә. Минең беренсе уйынсыҡ — тотҡондар, атайым иптәштәренең, ҡулдары менән эшләнгән ағас танк булды. Хәтеремдә, беҙ әсәйем менән атайым янына күрешергә бара инек: мине сәнскеле тимерсыбыҡ һәм мөйөштәренә пулеметлы вышкалар ҡуйылған ҡоймалар аптыратмай — былдай нәмәләр минең тыуған ерҙә етә ине. Бала күҙҙәре уны күңелһеҙ һәм ялҡытҡыс тамаша, тип тапты. Ләкин лагерь эргәһенән үткән тимер юл иҫте китәрҙе: унда асыулы фырҡылдап ғәжәп ҡыҙыҡлы паровоздар йөрөй. Мин әсәйем менән лагерға барырға яратмай, атайымдан һәм уның иптәштәренән ҡурҡа, мөмкинлек булыу менән тимер юлға ҡаса инем, ә атайым сәнскеле тимерсыбыҡ аша ҡысҡыра, ҡойма буйлап минең өсөн ҡурҡынып йүгереп йөрөй, сөнки миңә рельстар араһынан поезға ҡаршы барыу оҡшай ине.

Мин үтә сабый мәлемде иҫләйем һәм улар бер ни тиклем көлкө лә. Һуғыштан һуңғы Урал ауылдарында аслыҡ хөкөм һөрҙө. Атайым ултыра, әсәйем — бер ҡараңғынан икенсе ҡараңғыға тиклем колхозда эштә. Мин атайымдың ҡартинәһе менән йортта ҡалам. Мин имсәк балаһы ғына әле. Миңә күкрәк һөтө имеҙергә кәрәк. Моғайын, шешәнән һөттө ләззәтләнеп һурыр инем, ләкин ул бөтөнләй юҡ, бәлки, сепрәктәге еүеш икмәкте һурыр инем, ләкин шулай уҡ ул да юҡ ине. Мин ҡысҡырып илайым һәм имсәк талап итәм, мин олаларҙың үҙҙәренең дә ас булыуы менән иҫәпләшергә теләмәйем. Һәм оло ҡартинәй миңә үҙенең ҡартлас имсәген бирә. Нисәләр мин ошо ваҡиғаны хәтерҙә ҡалдырғанмын. Мин ҡартинәйҙең имсәген асыу менән талапсан тешләйем, инде алдашыуҙарын аңлайым, оло ҡартинәй миңә әйелә, уның күҙ йәше тамсылары йөҙөмә тама һәм ауыҙыма эләгә. Әсе, тоҙло күҙ йәштәре...

Аслыҡ алдында бөтәһе лә — һау-сәләмәт ирҙәр һәм өлкән әбейҙәр ҙә, күкрәк сабыйҙары һәм үҫмерҙәр ҙә бер тиң. Бары тик председатель һәм район түрәләре генә аслыҡтан юғары, улар «Победа» автомобилендә йөрөйҙәр, ярым хәрби ҡупшы кейем кейгәндәр һәм күл ярында пикник ойошторалар.

Әсәйемдең беренсе иренән бер ул ҡала. Уның ире һуғыштың беренсе көнөндә үк фронтҡа китә һәм, ихтимал, шул йылды уҡ һәләк булғандыр. Шулай итеп, минең ағайым минән һигеҙ йәшкә өлкән булған. Үлгән атаһынан уға бәке ҡалған. Ул заманда башҡорт һәм татар малайҙары өсөн иң ҡәҙерле әйбер. Өйҙә бөтәһе менән оло ҡартинәй етәкселек итә, уның улы — минең атайымдың атаһы, шулай уҡ һуғышта һәләк булған. Ул үҙенең бөтә ейәндәрен һәм ейәнсәрҙәрен тәрбиәләп үҫтергән. Ул аҡыллы һәм изге күңелле ҡатын ине. Ләкин ғәҙәттән тыш хаҡимдар, ҡайһы саҡта ҡаты бәғерле лә (хәйер, был башҡорт ырыуының бөтә ирҙәре һәм ҡатын-ҡыҙы кеүек, улар ҙа һауалы, үҙҙәрен башҡорттар араһында иң яҡшы һәм беренсе кешеләр тип иҫәпләйҙәр ине) булды. Мине ул бик яратты, ә ағайыма һәм әсәйемә түҙеп кенә ҡараны (улар татар ине) һәм ағайыма миңә ҡарағанда байтаҡҡа ҡыйынымраҡҡа тура килде.

Бер саҡ әсәйем эштән бер аҙ иген килтерҙе. Был ул заманда бик хәүефле эш ине, ләкин ул минең өсөн тәүәккәлләне. Ғәҙәттә, ул табан астына бер нисә тиҫтә иген бөртөгө һибә. Иген минең өсөн генә килтерелә. Мин уны мейес плитаһында ҡурам һәм ашайым. Иген плитала ҡурыла башлаһа, ул һикерә башлай һәм сатнап ярыла, был ваҡытта бүлмәгә шайыҡ ағыҙыусы иҫерткес еҫ тарала. Был ваҡытта ағайыма хатта минең яныма килергә лә рөхсәт ителмәне, ул минән бер бөртөк ҡурмас һораһа ла, уға оло ҡартинәйҙең асыуы ябырылды, әсәйемдән дә эләкте. Ләкин ағайым, сабый булыуына ҡарамаҫтан, бик ғорур ине, беҙҙең йортта уны бер кем дә яратманы, ул ҡыш көнө генә өйҙә йәшәне, башҡа ваҡытта ҡайҙан үҙенә урын тапҡандыр, мин 11 йәшлек малай әле лә белмәйем. Ләкин кистәрҙең береһендә, күрәһең, ул айырыуса ас булғандыр, ә ҡарт оло инәй ҡайҙалыр сыҡҡан, ағайым минең эргәгә килде һәм бәке менән уйнарға тәҡдим итте: әгәр ҙә бер аҙ ғына ҡурмас бирһәң, ул миңә бөтә кис буйы уйнарға рөхсәт итә. «Бөтөнләйгә!» — тип талап иттем мин һәм ул, мине нисек кенә көйләмәһен, үҙ һүҙемдә торҙом. Улай ғына ла түгел, мин күрәләтә ҡурмасты шартлатып сәйнәнем, телдәремде шартлаттым, балаларса булмаған рәхимһеҙлек менән мин уға хатта 3 бөртөк ҡурмасты татып ҡарарға бирҙем. Мин үҙемдекенә өлгәштем: ағайым плита эргәһенән урын алды һәм мин ултырғыс аяғын юна башланым. Тиҙҙән мин һул ҡулымдың баш бармағын ҡырҡтым: мин уны буйға быуынға тиклем ярҙым, бер бармаҡтан икәү килеп сыҡты. Оло ҡартинәй һәм атайымдың ағаһы йүгереп килеп инде, ағайымды бик ныҡ туҡманылар, ә бәкене мейескә ташланылар.

Бармаҡтағы эҙ әле лә күренә. Ә ағайым ике йылдан һуң ғәйеп булды: ҡайҙалыр китте һәм әйләнеп ҡайтманы. Милиция уны эҙләп таба алманы. Әгәр ҙә ул тере икән, бәке менән ҡурмас алмашыу тарихын, моғайын, хәтерләйҙер. Ағайым, әгәр ҙә тере икән, тауыш бир! Әгәр ҙә һин тереләр араһында юҡһың икән, мине ғәфү иттеңме? Ауылда иң йоғонтоло кеше минең оло ҡартинәй һәм беҙҙең күрше Ислам бабай ине. Улар икеһе лә билдәле, бер-береһе менән ярышыусы башҡорт ырыуҙарынан ине. Был дошманлыҡ коллективлашыу осоронда ҡулға алынған мәрхүм оло ҡарт атайымдан килә ине. Шул уҡ ваҡытта минең атай Ислам бабайҙың икенсе ҡатынының улы менән йән дуҫтар ине. Ә мин — өсөнсө ҡатындың улы менән.

Ислам бабай ғаиләһенең яҙмышы сәйер һәм ҡот осҡос. Уның йортона ләғнәт төшкән тиҙәр ине, йәнәһе ул был йортто сихырланған урынға төҙөгән. Һәм еңмешлеге арҡаһында шайтандарға һәм башҡа шундай нәмәләргә урын биреүҙән баш тартҡан, йортон күсермәгән. Ә шайтандар, бәлһәң, был урында туй үткәрергә күнеккән һәм Ислам бабай хәҙер уларға ҡамасаулаған.

Оҙон сал мыйыҡлы, бөркөт танаулы, йәшел ҡарсыға күҙле Ислам бабай шайтандар менән алыш башлай. Белмәйем, был һүҙҙәрҙә нимә дөрөҫтөр, нимә уйҙырмалыр, ләкин мин үҙем бала саҡта йыш ҡына мылтыҡ атыуҙан уяна инем. Ислам бабай йортта ҡоторған шайтандарға йөҙрә яуҙыра ине. Шулай ул бер саҡ ниндәйҙер шайтандың ҡанын ҡойған, һәм үҙенең йортона һәм ырыуына ләғнәт алған. Минең атайым, күңелле нәмәләр һөйләргә яратыусы кеше, йыш ҡына был йортҡа ҡунырға бара ине. Шайтандар сит кешегә теймәгәндәрме, әллә ҡунаҡтар эргәһендә тәртипһеҙлек ҡылырға ҡыймағандармы? Шундай иманыу бар ине. Йортта ҡунаҡ бар икән, шайтан һәр хәлдә бер кемде лә быуып үлтермәйесәк, ә бары юҡ-бар менән шаярасаҡ. Атайым, китмәгәндә кемдер йоҡлаусының юрғанын һыҙырып төшөрә, шкафтан һауыт-һабаны алып ташлай, кемдер бейергә тотона, кемдер ҡот осҡос йыр һуҙа, өҫтәл эргәһендә төн буйы табын була, стакандар сылтырай, яман еҫле шыйыҡлыҡ һауыттарға һалына, күренмәгән ҡунаҡтар туйып кикерәләр, тип һөйләй ине. Ислам бабайҙың бөтә ғаиләһе быға күнеккән, шайтандар сығырынан бөтөнләй сыҡһа, улар тынһын өсөн, асыулы ҡысҡырыу ҙа етә, тип һөйләйҙәр ине, юҡһа, Ислам бабай мылтыҡҡа тотона һәм мулла өшкөргән йөҙрәләр менән ата.

Шулай ҙа Ислам бабай был һуғышта отторҙо, шайтандар уның йә һарығын, йә һыйырын быуып, йә ағыулап үлтерә, йә һарайын яндыра. Иң ҡурҡыныслыһы шунда булды: Ислам бабай ғаиләһе ағзалары бер-бер артлы һәләк булды: шайтандар, сиратлап, уның өс ҡатынын быуып үлтерә. Дүртенсегә ул ҡатын таба алмай, башҡорт ҡатындары инде уға кейәүгә сығырға теләмәй. Уның һәр ҡатыны бер ул һәм ҡыҙ таба, ләкин уларҙың береһе лә иҫән ҡалмай, бөтәһе лә үлтерелә йәки үҙ-үҙҙәрен юҡ итә. Ислам бабайҙың үҙен шайтандар һәр төн һайын бер нисә йыл рәттән быуып үлтерергә тырыша һәм ул ҡот осҡос ғазаптар менән үлә. Минең оло ҡартинәй унан һуң үлде. Ләкин дошманының үлеменән һуң уны бик һағынды һәм, ауылда башҡорт ирҙәре ҡалманы, мин — һуңғыһы, ти ине. Хәҙер Ислам бабай йорто урынында бер кем дә өй һалмай, киреһенсә, оло ҡартинәй йорто урыны ла шулай уҡ буш, башҡорттар үлеп бөттө йәки таралдылар. Тәҙрәләре кепләнгән буш үле йорттар күлгә моңайып ҡарай. Күл үҙе курортсылар һәм дачниктар милке булып китте. Ул бысранды, уның ярҙары кәртәләр һәм тыйылған зоналар менән бүлгеләнде.

Беҙҙең ауылдың бер-береһенә бәйләнмәгән өс исеме бар. Уның ысын башҡорт исеме — Йүкә. Ҡасандыр Ҡалды ярҙарында ҡеүәтле йүкәләр үҫкән. Рустар революциянан һуң уны ниндәйҙер революционер хөрмәтенә Сөләймән тип исемләгән, ә коллективлашҡандан һуң беҙ Чапаев исемендәге колхоз булып киттек. Оло ҡартинәйем, беҙҙең ауылда — аҡтар, ә ҡаршы яҡ ярҙағы икенсе бер башҡорт ауылында (Һары) — Чапаев ҡыҙыл армеецтары булды, тип һөйләй ине. Дошмандар ике көн буйы бер-береһенә туптарҙан атҡан, ләкин бер снаряд та күл аша барып етә алмаған, дошмандарҙың һәр береһе үҙ ярына таралышҡан, ә башҡорттар шунда ҡалған, тип һөйләй ине.

«Ҡайҙа колхоз — унда аслыҡ» тигән мәҡәл бар Россияла. Чапаев исемендәге колхозда аслыҡ та, йотлоҡ та, мал аҙығы юҡлыҡтан малдарҙың ҡырылыуы ла булды. Бының өсөн колхозсыларҙы әҙерләнеләр, күпләп ҡулға алдылар. Тәбиғәт көйһөҙлөгө, эпидемиялар, стихия бәлә-ҡазалары — былар бөтәһе лә ҡорттҡос колхозсылар эше булған, имеш.

Колхозда бөтәһе лә, хатта балалар эшләргә тейеш. Малайҙарҙың эшкә ярарлыҡ сағы уларҙың атта йөрөй алыу мәленән башлана, ә башҡорт малайҙары бишектән үк тиерлек һыбай йөрөй. Балалар йәйге көнгә шатлана, уны көтөп ала, ә беҙ уны күрә алмай инек. Ҡояш сығыу менән үк (ә йәй көнө ҡояш ҡасан сыға!), бригадирҙар һәм звеньевойҙар йорттан-йортҡа йөрөй, колхозсыларҙы һәм уларҙың балаларын уята.

(«Юность» журналынан алынды, 1990, № 3).

(Дауамы. Башы 43-сө, 44-се һандарҙа).




# Түгелмәһен әсәләрҙең күҙ йәше!

АТАЙЫМ 1941 йылдың көҙөндә һуғышҡа киткәс, әсәйем биш бала менән тороп ҡалған. Алтынсы балаһы, 1942 йылдың март айында тыуҙы.

Күрше тирәлә Иркәбикә, Хәҙисә, Зөләйха апайҙар, Солтанбикә, Сәрү еңгәләр, ирҙәре һуғышта һәләк булып, әсәйем кеүек тол ҡалған. Уларҙың бөтәһенең дә яҙмышы бер төрлө булды.

Әсәйем үҙе етем үҫкән татар ҡыҙы, күрше немец посёлоктары Подольск, Красиковола ағаһы — Ғиматдин бабайым менән бергә үҫмер сағынан уҡ ялсылыҡта йөрөгән. Унан һуң 1925 йылда Иҫке Юлдаш ауылына Ҡорбанғәли исемле башҡорт егетенә — минең атайыма кейәүгә сыҡҡан.

Атайым тураһында «хәбәрһеҙ юғалды» тигән ҡағыҙ 1941 йылда уҡ килде. Унан бер-ике генә хат алдыҡ. Смоленск ҡалаһы янында ҡаты һуғыштар бара, беҙ шунда һуғышҡа индек, тип яҙғайны.

**Ғаиләгә иң өлкән бала Рауза апайыма ни бары 13 йәш, Хәбир ағайыма 12 лә тулмаған. Ошо ауыр йылдарҙа әсәйем менән ағайым беҙҙе ҡарап үҫтерҙе. Ағайым бәләкәйҙән кәрзин үрергә өйрәнде, йылға буйҙарынан тал эҙләп ҡырҡып алып ҡайта ла төнө буйы кәрзин үрә. Бәләкәй санаға тейәп, әсәйем менән күрше ауылдарға баралар. Уға алмаштырып әҙ-маҙ он, кукуруз, сөгөлдөр, ҡабаҡ, кишер, борсаҡ алып ҡайталар. Әсәйем сәғәт бишһәм тороп мейескә утын йәкитән тороп мейескә утын яғып, беҙҙе ашатып, колхозға эшкә китә.**

Һуғыш йылдары ҙур ҡыйынлыҡ менән булһа ла үтеп барғанда, 1944 йылда септик ангина ауырыуы тарал-ды. Ауылда халыҡ ҡырыла, көн дә кешеләрҙе күмләп ерләйҙәр. Дарыуҙар алып ҡайтып, әсе һары хина иҙеп, әсәйем һәр беребеҙҙең ур-тына һөртөп сыға, эремсек ашата, һөт эсерә, дарыу бирә. Бер балаһын да юғалтмай һаҡлап алып ҡалды ул.

ҺУҒЫШТАН ҺУҢҒЫ йылдарҙа апайымдар ҡул араһына керҙе — башаҡ йыйырға сыға, йәйҙәрен ҡыҙҙар менән немец посёлоктарына барып ялланып, ҡалып менән тиҙәк һуға торғайнылар. Эш өсөн он-маҙар алып ҡайталар.

Ярай ҙа, ауыл ерендә һыйыр тоталар, ул быҙаулаһа әсәйем: «Эй хоҙайым, балалар, аҡ күлгә төштөк бит», — тип ҡыуаныр ине. Сөнки бөтә ризыҡ шул һөт менән ҡатыҡ бит инде. Он ашы күреү ҡайҙа, хатта тары икмәк, арыш көлсә һирәк тейә. Әсәйем әйтмешләй, бер көлсәне етегә бүлеп ашаныҡ. Ә яҙ көндәрендә ташҡын ярға ҡамыш төптәрен сығарып ташлай. Беҙ, балалар, шуны ғына көтөп йөрөйбөҙ, тәмләп екән һурабыҙ, ярмалыҡай ашайбыҙ. Хәҙерге быуын балалары уларҙың нимә икәнен дә белмәйҙәр әле.

Беҙ уҡып йөрөгәндә тормош ауырлығы тағы ла ныҒыраҡ беленде. Өлкән апайым етенсе класс тамамланы ла эшләй башланы — әсәйемдең уны артабан уҡытырға мөмкинлеге булманы. Мәктәпкә барырға кейем юҡ. 1945 йылда беренсе класҡа барыуым әле лә хәтеремдә. Әсәйем бер киҫәк ап-аҡ марля ҡырҡып яулыҡ итеп бәйләне, аяғымда — иҫке оло кәлүш. Ярай ҙа, башланғыс мәктәп йыраҡ түгел. Сажидә апайым Аҡбулаҡ педучилищеһына уҡырға китте. Ауыл лавкаһында күлдәклек булмағас, әсәйем күрше ауыл магазинына барып, аҡ бәҙ туҡыма алып ҡайтты. Ҡул менән тегеп, зәңгәр төҫкә буяп бирҙе. Ә каникулға ҡайтҡас, йәшел төҫкә буяп ебәрҙе. Артабан апайым стипендия арҡаһында ғына уҡып сыҡты.

ӘСӘЙЕМДЕ күрше-тирә бик ихтирам итте. Өйө бәләкәй булһа ла, күңеле киң ине. Ирҙәре һуғышта үлгән тол ҡатындар, 1—2 шиле кәрәсин алып, ҡул эштәрен эшләргә кис ултырырға йыйыла торғайны. Әсәйем самауырын һыуытмай, улар сәй эсә, һөйләшеп эш эшләй, илашып, көлөшөп тә ала.

**Әсәйем бөтә ауырлыҡтарҙы еңеп сығып, балаларын алҡа баҫтырҙы. Хәбир ағайым механизатор булды. Сажидә апайым күрше Тоцкий районында 35 йыл уҡытып, хаҡлы ялға сыҡты. Зәбир ҡустым механизация техникумын бөттө, үҙем китапханасы булдым, төпсөк һеңлебеҙ Фәрхизә педагогия институтын тамамланы. Әле үҙ ғаиләһе менән Шахризят ҡалаһында йәшәй, уҡытыусы булып эшләй. 1981 йылда Зәбир биш ай сирләп 42 йәшендә донъя ҡуйҙы. Әсә кеше өсөн бала үлеменән дә зурыраҡ ҡайғы юҡтыр. Әсәйем Жәүһәрә килен менән йәшәне, бер-береһенә таяныс булып өс ейәнен икәүләп үҫтерҙеләр.**

1975 йылда һуғыштан ҡайтмаған һалдаттарға һәйкәл ҡуйылды, ауылыбыҙҙың һикһән ир-егете яу яланында башын һалған. Һәр ғаиләнән бер кеше, хатта аталы-уллы, йә ағалы-энеле үлеп ҡалғандар бар. Күп ғаиләләр атайһыҙ етем ҡалды. Һәйкәл фронтта батырлыҡ күрһәткәндәргә генә түгел, тылда фиҙаҡәр хеҙмәт иткән ҡарт-ҡоро, бала-саға һәм ҡатын-ҡыҙға ла хөрмәт ул. Бәхеткә күрә, әсәйемә, ҡайғы-хәсрәттәрҙе даръялай кисҡәндән һуң, балалары-ейәндәренең изгелеген күреп, бәхетле тормош кисерергә лә насип булды.

**Р. МУЛЛАБАЕВА,**
Ырымбур өлкәһе,
Иҫке Юлдаш ауылы.

## • Спорт

**Өфө гастеллосылары СССР беренселегенә әҙерлек уйындарын Польшала үткәрҙе. Тәүге ике уйын еңеүсе команданы асыҡлай алманы. Клюцборк ҡалаһының «Металл» командаһы менән булған осрашыу 3:3 (А. Каткин, С. Демин, Ю. Ветлугаев) һәм Прашка ҡалаһының «Мотор» командаһы менән 1:1 (О. Томин) менән тамамланды.**

**Һуңғы уйынды өфөләр 2 апрель көндө Кепно ҡалаһында «Полония» командаһы менән үткәрҙе һәм 4:0 (О. Томин-2, О. Чистяков, А. Захаров) иҫәбенә еңеү яуланы.**

* * *

**Футбол буйынса СССР беренселегенең тәүге уйындарын Н. Гастелло исемендәге спорт клубы Азербайжанда үткәрҙе. Ике осрашыу ҙа өфөләрҙең еңелеүе менән тамамланды. Генджа ҡалаһының «Кепаз» командаһы уларҙы 0:1, ә Казах ҡалаһының «Гоязан» командаһы 1:3 иҫәбенә отто.**

* * *

**14 апрелдә өфөләр, СССР Кубогы уйындарында ҡатнашып, Куйбышевтың «Крылья Советов» командаһын 6:4 (1:1, 3:5 — пенальти) иҫәбе менән еңеүгә ирешә. Был еңеүҙән һуң, Өфө егеттәре сираттағы әйләнештә уйнау хоҡуғын яуланы.**

Н. БАЙРАСОВ.



«Беҙ ошонда йәшәйәсәкбеҙ!..»

Р. ГӘРӘЕВ фотоэтюды.

## • Яңы йыр




Алтын яллы толпар аттарыбыҙ
Алып китте беҙҙе бала саҡтан.
Төштәремдә моңһоу ғына кешнәй
Тәчге тапҡыр менгән етеҙ аттар.

Ҡушымта.

Һағындыра бала саҡтың
Йыуалы урмандары,
Йәйрәп ятҡан аҡ тулҡынлы
Тирмән быуалары.

Йәшлегемдең тирмән быуалары,
Тулҡын булып, йөрәктәргә ҡаға.
Ярҙарында йәшлек йәрҙәгебеҙ
Яулыҡ болғап, беҙгә һаман аға.

## ЙОРТ ҠАРАЛТЫЛАРЫ ХУЖАЛАРЫ ИҒТИБАРЫНА!

СССР Финанс министерствоһы ҡаралтыларҙы һәм йорт мөлкәтен ирекле страховкалау ҡағиҙәләренә үҙгәрештәр индерҙе. Ул һыу баҫыу менән янаған зоналағы ҡаралтылар һәм йорт мөлкәте ошондай ҡурҡыныс тураһында иғлан ителгән мәлдән алып һыу баҫыу һөҙөмтәһендә юҡ ителеү (зарарланыу) осрағынан башҡа бөтә ваҡиғаларҙың булыу осрағына страховкалауға ҡабул ителеүҙән тора.

Был сикләү элекке договор көсөнән сыҡҡанға тиклем яңы срокҡа төҙөлгән договорҙарға ҡағылмай.

Был хаҡта ентеклерәк мәғлүмәтте страховкалау агентынан йәки Госстрах инспекцияһында алырға мөмкин.

**Башҡорт АССР-ы буйынса дәүләт страховкалау идаралығы.**

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә сыға.

Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.

КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.

П03413. Заказ № 600.